

# පිළිකා

හා

# ගෙඩි වෙදකම

මොඩන් බුක් කොම්පැනි

# පිළිකා හා ගෙඩි වෙදකම

## පිළිකා හා ගෙඩි

දොස් කිපීමෙන් ශරීරයෙන්ම උපදනා පිළිකාය, ගෙඩිය, ආගන්තුකව හටගන්නා පිළිකාය, ගෙඩියයි දෙවැදෑරුම් ලෙසකින් අපේ පැරණි දේශීය වෛද්‍ය ග්‍රන්ථයන්හි මේ රෝග දක්වා තිබේ.

හිසේ පටන් පාදය දක්වා හටගන්නාවූ ගෙඩි හාරදස් හතළිස් අටකැයි සංඛ්‍යා වශයෙන් දක්වනු ලැබේ   මේවායින් ඉතා නපුරු අසාධ්‍ය විසාදි ඇත්තේ හිසේ තෙල්වල, උකුණුවල, තළලමැද, අනුපිට, හක්කේ, දිවේ, ළමැදේ, යටිබඩේ ආදි තැන්වලය

ශරීරයේ ගුල්ම දොෂයෙන් එන විසාදිද ෂණ්ඩකැවිලි විසාදිය තලලේද හටගන්නේය.

ඉරිත්තු බන්ධන නමින් උකුණුවලේ ගෙඩියක්ද තෙල්වලේ හුඹස් බන්ධන ගෙඩියද වාතවිසාදියද සන්නි විසාදියද සන්නි ගඩුවද යන නම්වලින් හඳුන්වන ගෙඩිද හිසේ හටගන්නා ඒවාය.

කම්මුල්වලැ කම්මුල් විසාදියද ගෙඩියද සන්නිවිසාදියද සන්නි ගෙඩියද කන යට වාතයෙන් හා සන්නියෙන් විසාදිද කණ්ඩමාල ගඩුද ලේරත ගෙඩිද දූවන රත ගෙඩිද මුහුණ පෙදෙසේ හටගන්නේය.

කට තුලැ ශ්ලේෂ්මාගඩු, ගලග්‍රහගඩු, සෙම්සන්නි ගඩු, කරමල් විසාදි, වාතෙන් හා පිතෙන්ද තුන්දොසින්ද එන නොයෙක් ආකාර ගෙඩි පිළිකා හටගන්නේය.

දෙබැම බැම පිළිකා, බැම විසාදි, සොර විසාදි, කපාල විසාදි ආදි නොයෙක් ආකාර විසාදි හටගන්නේය.

තළල යට මස්පිළිකාවද නුවන් පිළිකාවද හටගන්නේය. කුල ලෙහි උගුර මැද බෙලි උදර විසාදිය සැදෙන්නේය. තවත් එහි බෙලි උදර සොර විසාදිය යන නමින් විසාදියක් හටගනී

කන යට එන විසාදිය දවසකින් දෙකකින් යටිතල්ලට බැස සෙම් කෝපකර උඩුතල්ලත් අවුරු සතියකින් මරු ලඟාකරන හෙයින් ඉතා නපුරුය. කල්යන්ට නොදී වහා පිළියම් කටයුතුය.

බෙල්ලේ ඇලපිට කපාල විසාදිය හටගනී. එතැනම සන්නි විසාදිය නමින්ද තවත් ගඩු වන්නේය.

නාසයේ නාහපිළිකාව සැදෙයි. හනු පිට හනු පිළිකාවද සොර විසාදියද සන්නි බන්‍ධනේද හකු පිළිකාවද හකු විසාදියද කට ඇතුළ දත් පිළිකාවද මූක සිලන්දුවද මූක චාමරයද තයිසිලන්දුවද දිවේ දිවකටුද ආදී බොහෝ පිළිකා හටගන්නේය.

උරයේ උරබන්‍ධනය, උරවිසාදිය, ගල්සැර විසාදිය යනාදී ගෙඩි හටගන්නේය. ගල්සැර විසාදිය තුන්මාසයක් ගිය තැන පැසවන්නේය.

කිහිල්ලේ කිහිලි බන්‍ධනයද සන්නිවාදන් ගෙඩියද කිහිලි ගඩුද සොර විසාදිද හටගන්නේය. කිහිලි විසාදිවලදී සමහර විට ගෙඩි හතක් එකට පොකුරු විසාදිය සැදෙන්නේය.

ඇලයේ ඇල බන්‍ධනයද කඩුත්තු විසාදියද ඇතුලේ සොර විසාදියද හටගනී. යටිබඩ පිටතින් පටන්ගෙන ඇතුළ දක්වා කලල් බන්‍ධනේ හටගන්නේය. බඩවැල්වලද පිළිකා විසාදි බොහෝ හටගන්නේය. කාමිලාවෙන් ගෙඩිද අශීස් අර්බුදද ක්‍රිමි කොෂ්ඨද හටගන්නේය.

ඉකිලියේ ඉකිලි බන්‍ධනද ඉකිලි ගඩුද ඉකිලි රතද ඉකිලි විසාදිද ඉකිලි යට හා උඩ සූරනිවාදන් සන්නි බන්‍ධනයද හටගන්නේය

හොතානේ හුඹස් බන්දනයද තැලි විසාදියද කුරුලෑ ගඩුද සොර විසාදිද බොහෝ ගෙඩි සෑදෙන්නේය.

කලවේ කුරුලෑ රත් විසාදියද කෙණ්ඩේ මස් පිළිකාවද පිළිකා බන්දනද සොර වියල්ද හටගන්නේය.

වලලුකරේ හා පාද පතුලෙහි රත පිළිකයද රත් පුල්ලියද දේව අමාකාර ගඩුද පා පිළිකද පතුල් පැලී වා පිළිකයද සොර විසාදියද ඇඟිලි පිළිකාය මහපතැඟිල්ලේද හටගන්නේය.

මහපතැඟිල්ලේ ඇට පලාගෙන තපුරු විසාදිද නියපොත්ත යට විසාදිද කටුපිළිකාද අමාකාර ගඩුද වා බන්දනද හටගන්නේය.

තවද හිසේ ගැට සේ ගෙඩිගැසී කසමින් තලතෙල් සේ දිය බේරෙමින් වා කරප්පන් හටගන්නේය.

ඇඟ හැම තැන රත්පාට වී තැන තැන ගෙඩි සෑදී කකියා උන ගැනී පිත් කරප්පන් සෑදෙන්නේය.

ඇඟ දැවිල්ල, ගිනියම, සිහි මූලාවද පිතෙන් ආ දෝෂයයි.

සෙම කෝපයෙන් ආ විසාදිවලට ඇඟ වනවේ. කැස්ස ඇති වේ. අඩස්සි වී පපුව රිදේ ලමැද ගෙඩි මතුකරයි. ඇඟපත උණුදු කරමින් සෙම ගිය විට ගෙඩි තැගී සිටී.

සන්නි විසාදිවලට එක වරම අත පය ඉදිමී යයි. සමහරෙකුට එක් අංශයක් පමණක් ඉදිමේ කම්මුල් හා උගුර ඉදිමී ඇතිරෙයි. ආහාර අරුචි වේ. බැරි වේ. ශරීරයේ සම පැලී ඕජා වැගිරෙයි.

තුන් දොස් කිපී ආ ඉරිත්තු වාදන් විසාදිවලට හන්දිපත් කකියයි කදට උන ගැනී මුකයේ කළු කාරම බැදේ උගුර කට

වනවේ. මුඛ අරුචි වේ. දත දෙපය ඉදිමේ. පිපාසා අධික වේ. ඇඟපත සවි නැති වේ. ඇනුම් යයි බඩ ගල සේ තදව තිබේ. ගිනියම වැඩි වේ. පෙකනිය මැද උස්ව සිටී. යටිබඩ අඟල් දෙකක් පහතින් ඉදිමී තුන්මසක් ගිය තැන පැසවයි.

මේ ආදි සියලුම විසාදි හටගත් කල්හි ප්‍රථමයෙන් ශරීරය ඇතුළට බෙහෙත් කර පසුව පිටට බෙහෙත් කටයුතුය. හෙවත් අභ්‍යන්තරය ශුද්ධ කොට (විරේක හරවා) දෙස් සමන කසාය බෙහෙත් දී පිළියම් කටයුතුය.

---

## හකු පිළිකාව

හක්කේ අනු දෙක අතරින් හටගනී. උකුණුවලේ අනුදෙක පිට අටගෙන තුන් මස ගියතැන පැසවයි. දෙපිටට මුන දෙකක් බෙදෙයි.

සෙම ඇරීමට:- හොද්දට දැමූ ගොරක එලබටුකර සමව ගෙන අඹරා හක්කේ තබා උදේ සවස සෙම් අරිනු. පහසු වේ.

හොද්දට දැමූ ගොරකා, ඉඟුරු, මිරිස්, සීනක්කාරන්, වෙඩිලුණු, බටු ඉස්මෙන් අඹරා රෙදිකඩ බැඳ හක්කේ තබා සෙම අරිනු.

මුව තුළ තැබීමට:- ඉඟුරු, සුදුළූණු, දෙදුරු, වගපුල්, මදුර තුතු, මිමුරුවට සමව ගෙන අඹරා රෙදිකඩක පොට්ටනිය බැඳ මුව තුළ තබාගනු. රුදා, කැක්කුම් පහව යයි.

පැසුනු බටු, කොටිකන් (කොරිකන්) අඹරා රෙදිකඩක බැඳ හක්කේ තබාගනු.

ගෑමට:- වේලා කොල, කුප්පමේනිය කොල, දිවුල්ලාටු, බිම් දුම්මල, සමව ගෙන තිබ්බිරිපොතු ඉස්මෙන් අඹරා ගානු.

කහ දුම්මල, අට්ටික්කා කිරි, වරා කිරි, රුක්අත්තන කිරි සමව ගෙන අඹරා ගානු. ගෙඩි වියකේ.

කළු වෙල්ලත්ගිරිය මුල් හා පොතු කුඹුරුඇට මද, පුස්ඇටමද මිරිකුළු යුසින් අඹරා ගානු. හකු පිළිකා ගෙඩි වියකේ.

අරළු, සාදික්කා, සුදුළූනු, නිකකොළ යුසින් අඹරා ගානු

තෝර ඇට, තම්මන්නා ඇට, අරළු, තෙල්ලි, සියඹලා කොල, කාසඹිලියා කොල, කෝමාරිකා, දෙඩම් ඇඹුලෙන් අඹරා හකු පිට ගානු.

ප්‍රථම ගෑමට:- දුම්මැල්ල කොල, හකුරු සමව ගෙන අට්-ටික්කා කිරි, රුක්අත්තන කිරි සමකර අඹරා ගානු.

---

## තැවීමට හා ගෑමට තවත් බේත්

කොහොඹ ඇට, එඬරු ඇට, කපු ඇට, අබ, කෝන් ඇට, වං ඇපල මුල්, දළුක්පළු සමයේ ගෙන කොට්ට කඩපින්නේ තම්බා මද උණුසුමින් හකු පාඩා තවනු.

ලසුනු, තිපල්, තුරිසි, දිවුල්ලාටු, රුක්අත්තන කිරෙන් අඹරා ගෙඩි පිට ගානු. වියකේ.

කපු කොල, දියමෙනේරිය කොල, හීන් එඬරු, කුප්පමේනිය කොල, අට්ටික්කා පොතු, පොල්සුනු සමග අඹරා හකු පිළිකෙට ගානු. ගුණවේ.

වරා මුල් දෙපලමයි, අමුක්කරා පලමයි, කුරුඳුපොතු පලමයි කොටා දිය වත්කර දෙදවසක් තබා පෙරා පැනී කකාරා ගානු.

## තෙල්

වේලා කොල, කුකුරුමාන් පොතු මුල් යුස එක පමණට ගෙන ඊට කළුදුරු, සුදුරු, සුදුළූනු, ඉඟුරු, මිරිස්, අබ, සමව ගෙන චූර්ණ කර තලතෙල්ද යොදා තෙල් සිඳ ගානු. වන, තුවාල, පිළිකාද දුහ රුදාද ගුණවේ.

කුඹුරු ඇට, කැටිලුණු අබ, කරඳ, කිකිළිබිජු සාරුවෙන් අඹරා ගානු

ඝබරකුඩු, කලටි පොල් කිරි හා කුඩු දමනු. ඊට වතුකහඹිලියා පෙතෙර කොල කපු කොල, වල් තම්පලා කොල සමග කොටා සබලකට මිරිකා තලතෙල් යොදා සිඳ පමණට බා පෙරා තබාගෙන තෙල් ගසනු.

හබරලපිති කොල, ගුරුල්ලකොල, ඉඟුරුකොල, දෙඬම්කොල මීකොල මෙකී බේත් යුස හා තලතෙල්, පොල්තෙල් ඊට යොදා සීතෘක්කාරන්, රත්තම්පලා, පල්මානික්කන්, අමුක්කරා මුල්, මේවා අඹරා දමා පදමට තෙල් සිඳ ගසනු. හකුපිළිකා ගුණ වෙයි.

හකු පිළිකෙට තද ගිනියම් දුහ ඇතිවුවොත් තනකිහට අඟල් තුනක් ඇර උඩින්ද එම අංශයේ පය මාපටැඟිල්ලද (මැද සාවේ) අත්ගොබ තනරය ඇර මැද පෙදෙසෙහිද ඉස මුදුනද, තඹ බොතන මෙන් තවනු. රදේ සිරි.

## ඊටම කසාය

කරඳ මුල් සාලං 12 ක් ගෙන වතුර පත අට පතට සිඳවා සීනි මීපැණි සමග දෙනු.

අරළු, වියලි ඉඟුරු, ඇහැල පොතු කලං 4 බැගින් වතුර පත අට පතට සිඳවා සීනි මීපැණි දමා දෙනු.

රණවරා පංචාංගය කලං 12 කිරු ගෙන වතුර පත අට පතට සිඳවා සීනි මීපැණි මුසුව දෙනු.

දෙඩම්මුල්, ගම්මිරිස් මුල්, ඇහැල පොතු, සිඹිගුරු කලං තුන බැගින් ගෙන වතුර පත අට පතට සිඳවා සවිඳව හා පෙරුංකායම් ප්‍රතිවාප දමා දෙනු. මේ කසාය සියලු පිළිකා ගඩු ආදියට යහපති.

ප්‍රථම කෑදක්:- ඔඩු සිටියොත් බැවිල, හීනටි හාල් කැඳ පිස දෙනු. (ඔඩුවලට සෑම බේත් පසු පිටුවල ඇත.)

---

## දන්ත පිළිකාවට (මුඛ සිලන්ලුව)

හක්කේ විදුරුමස පිට වී බූවක් සේ හටගනී. මහත්ව වනව දත් කුණුව යති.

ප්‍රථම බේත්:- හොද්දට දැමූ ගොරක, ඉඟුරු, මිරිස්, තිප්පිලි, සවිඳව, සමව ගෙන අඹරා රෙදි කඩ බැඳ දතේ තබා සෙම හරිනු.

කට සේදීමට:- අබ, සිඹිගුරු, වගපුල්, එත්සල්, සිවිය, කොත්තමල්ලි, සවිඳව, මිරිස්, අරළු, අසමෝද, යවක්ෂාර ලුණු සමව ගෙන අඹරා උණු දියේ හෝ තලතෙල්හි ලා කලතා කට සෝදා හරිනු.

තෙලක්:- නික කොල පොතු, පඹුරු කොල පොතු, රුක් අත්තන කොල පොතු කරඳ පොතු, සීරුස්ස, අමුක්කරා, දිවුල්ලාටු දුම්මලද, අබ, කොහොඹ, එඬරු පොල් මේ තෙල් වගී සතර සහ ගිතෙල් සමග වැල්මී, වගපුල්, සුවඳකොට්, සවිඳව, සීනක්කාරං,

තුරිසි, පස්කුළු, අබිං කල්ක කර දමා කල්ක ඉටි පදමට තෙල බා ලුණු ඇඹුල් හරිමින් තෙල් වලදනු. දන්ත පිළිකා හකු පිළිකා ආදියටද යහපති.

**කට සේදීමට කසායක්:-** කටුකුරුඳු සහමුලින්ද පොල්සුනු පලා සහමුලින්ද වියලි ඉඟුරු, අරළු කලං 4 බැගින්ද ගෙන වතුර පත අටක් යොදා එකට සිඳවාගෙන කට සෝදනු. සියලු අර්බුද පිළිකා කට තුළ රෝග ගුණවේ.

---

## බැම පිළිකාවට

බැම පිට උඳු ඇටයක් පමණට හටගෙන සතියක් ගිය තැන ඇස රතු වෙයි.

**ගෑමට:-** කෝමාරිකා, ඉඟුරු, මිරිස්, සුදුළූනු, මයුරතුතු, මීපැණියෙන් අඹරා ගානු. වියකේ

වියලි ගොරක පුළුස්සාගත් අළු ගෙන මීපැණි හා ලුණු දිය සමග අඹරා ගානු.

බැවිල මුල්, කුර මුල්, ගිතෙලින් අඹරා ගානු

දෙහි ඇට, සියඹලා ඇට, මූණමල් ඇට දෙහි ඇඹුලෙන් හෝ මීයෙන් අඹරා ගානු ගුණවේ. නුවන් පිළිකාවටද යහපති.

---

## තෙලක්

එළවරා මල්, රණවරා මල්, තලතෙලින් අඹරා තලතෙලට දිය කර ඊට පල්මාණික්කං කුඩුකර දමා තෙල් සිඳ ගානු. පිළිකා ඉසිරේ.

**තවත් තෙලක්:-** නිකකොල, අත්තන කොල, පඹුරුකොල සීරස්පළු, අමුක්කරු, කුරුඳු මේවායේ යුස ගෙන නිවගී දෙදුරු, සුදු එනුනු, මයුරතුතු, සුවඳහොට, දිවුල්ලාටු, සීනක්කාරං, ජාතිපල, බිම් දුම්මල, සව්ඳව, යස්ටි, මේවා කලඳ බැගින් අඹරා ඊට යොදා තල තෙල්, පොල්තෙල්, අබතෙල්, ගිතෙල් නැලි බාගය බැගින් ගෙන වත්කර දින තුනක් මදගින්නේ කකාරා පදමට සිඳවා පෙරාගෙන ගලක්ෂාරා ගඩු සියලු පිළිකා වලට දෙනු.

---

## නුවන් පිළිකාවට

ඇස්නුසය නාසය මුල සාලැටයක් මෙන් හටගනී. ඇස්නුව තෙන් සෝරස එයි. කඳුලු පුරයි. මඬත් එයි නුවන් පිළිකයයි.

**ගෑමට:-** අහු ගැට, දෙහි ගැට, අත්තන ඇට, කහ අල, සමව ගෙන පෙතිකර කපා හාල්පානුවෙන් තම්බා අඹරා පිට ගානු දූහ ඉදිමුම් ගුණවෙයි.

සාබෙටි පුළුස්සා අළු ගෙන ගිතෙලින් අතා ගානු.

නුවන් පිළිකය වනවූවොත් ගිතෙල් එඬරුතෙල් සමව ගෙන කකාරා ගානු. වන සුව වෙයි.

සියඹලා ඇට ඇල්දියෙන් ගලගා ගානු.

සව්නෙන්ද අල උණුඅළුපල්ලේ දමා තම්බා අඹරා ගානු.

එළ ඔලිඳ කොල තනකිරෙන් අඹරා ගානු.

**පිළිකාව පැසී තිබේනම්:-** දෙහිදළු, වේබඩගා දළු, දෙඩම් ඇඹුලෙන් තම්බා අඹරා තබනු. හිල්වේ.

සීනක්ගාරත්, පල්මානික්කන්, ලුණුදෙහි ඇට සමව ගෙන ගොන්න කිරෙන් අඹරා රෙදිකඩක ගා තබනු. සුවවේ.

බිරැල පොතු, මොර පොතු, හොර පොතු, මස්බැද්ද පොතු, දුම්මැල්ල මේවායේ යුෂ සමව ගෙන එල මළිද ඇට හා මිල් සමව ගෙන අඹරා දමා පොල්කිරි දමා තෙල් සිඳ කකාරා ගානු. සුවවේ

ඒමම තෙලක්:- ගීතෙල්, තලතෙල්, මීතෙල්, සමව ගෙන අරළු කුඩුහර කලක් කුතක් පමණ යොද කකාරා පෙරා ගානු සුව වේ.

---

## නහඳඹු පිළිකාවට

නහඳඹුව මුල මුංඇටයක් මෙන් හටගෙන වනාව දළු දෙක එයි.

ගෑමට:- අරළු, බුළු, තෙල්ලි, සූතරම්ස්, සමවගෙන අඹරා ගානු. දෙදවස හැර ගානු. පිළිකාදළු වැවේ.

---

## කටු පිළිකාව

උරණුස්සේ සිට දසගිල්ලට ඉදිමෙයි. උණ නැති වැලමිටි කළු ගව වැල මෙන් බිමෙරයි. අව්ලයි දැනගනු. දූතේ අත පිට අටගනී. ඇඟිලි වකුටුව ගිනි ජල් වෙයි. ඇඟිලි අගින් පුරුක් නැමෙයි. දෙමාරවයි දැනගනු. දූත දසඟිලි එක්කට් එයි. ගිනියම් නැක්කුම් කෙරෙයි. සතියක් ගියතැන අත් කොරවෙයි. කටු පිළිකාවයි දැනගනු.

පෙතෙල කොල යුෂ මිරිකා හිකට් හාල් සමග කබළ පිස තබා භාදගොට බඳිනු.

වල් ඉඟුරු අල, මිරිකුළු පොතු, වෙල්ලත්ගිරිය සමව ගෙන කොටා තලතෙල් ලා මලවා බඳිනු.

වතු කසඹිලියා කොළ, උඳුපියලි කොළ, තිබ්බටු කොළ, අමු කහ කොටා මලවා බඳිනු පාපිළිකාවලටද යහපති.

තෙලක්:- වල් රුක්අත්තන, දිඹුල්, කුප්පමේනිය, රත්මල්, අත්තන මුල්, පුස්වැල්, ඔළිඳ මුල්, මුරුංගා මුල්, රත්නිටුල් කොළ පොතු නැළිය බැගින් ගෙන ගිතෙල්, පොල්කිරි තුන් නැළිය බැගින් වත්කර උඑරල් වෙන්ට තබා ඊට රසදිය ඔළිඳ ඇටයක පමණ බර (විසමරු) ගෙන අල බේත්, දෙදුරු, තිපල්, ත්‍රිවගී, ලසුණු වදකහ, අබ, කුඹුරු ඇට මද, කලඳ බැගින් අඹරා දමා ලිප තබා ගිනි කර සම්පාකයට කකාරු පෙරා බෑ ගෙන ගඩු, පිළිකා, කුෂ්ට, වන ආදියට ඇඟ ඉස ගානු දින දෙකෙන් තුනෙන් තෙල් අරිනු. ගඩු මූනයට පුළුනේ රඳා අල්ලනු. ගුණ වේ.

ගෑමට:- හබරල අල, නියගලා අල, සහ, මිරිස්, ලසුණු, සමව ගෙන අඹරා කකාරු ගානු.

පැසවුවහොත්:- පෙනෙල කොළ, එල බිම්තඹුරු කොළ, යුස ගෙන ගිනටි යාල් සමග තම්බා රොටි තනා තබනු. පුරුක් ඇදේ.

කරඳ පොතු, දෙහි ඇඹුලෙන් ගලගා ගානු. තරඳ පොතු, කරඳ මූල්, කහ අල සමග අඹරා පොල්කිරෙ ලා පැසවා ගානු. ඔඩු වන සුව වේ.

ඇත් දෙමට පොතු දෙසිඹුලෙන් ගලගා ගානු. වන සුව වේ.

## කොණ්ඩර ගඩුව හා පිළිකාව

පිටිකර පතු පිට දෙඹමක් සේ අටගනී. පුරු දෙළසක් අටගනී. මහත් වෙයි. එය කොණ්ඩර ගඩුවයි දැනගනු.

පතු දළු දෙක මැද දෙපසක් මෙන් අටගනී. මහත් වෙයි. සවුහම පුරුකක අටගනී. කොණ්ඩර පිළිකාවයි දැනගනු.

## රට බේත්

අකෝද දළු, කටුපිල පිළිල දළු, උඳුපියලි, මලබටු දළු, එරමි-ණිය දළු, සැලඹ දළු, හැලිඅ දළු, සමයේ ගෙන තම්බා අඹරා තවනු. පුරුස් ඇඳේ.

එඬරු දළු, ඔලිඳ දළු කුඹුරු දළු, දෙඹම්දළු, දෙඹම් ඇඹුලෙන් තම්බා අඹරා තබනු.

තිඹිබටු කොල, එලබිත්තඹුරු කොල, සමව ගෙන කොටා යුස රුගෙන සීනාටි හාල් සමග තම්බා අඹරා තබනු

කුඹුරු ඇට මද, ගාල්පානුමෙන් උයා නාබළ පිස තබනු.

ඇහැල පොතු, ඉඟිනි ඇට, කලාදුරු අල, අගමුල් නැති වැල් ඉස්මෙන් අඹරා ගානු.

දීකිරි, දළුක් කිරි හා අඹුහාල් තම්බා අඹරා තබනු. පැසවා පනුමත් සිටිනම් කැපී යයි.

මෙල්ලන්ගිරිය, දිවිකදුරු දළු හා මුල් සමයේ ගෙන අතාන ගෙඩියේ මද හැර එහි බේත් අසුරා අළු යට තම්බා එළකිරෙන් අඹරා මුතනා ගානු. ගුණ වේ.

පුපුල, කඩුපහර, මදුමල්, පොඩිඅරිසි, මඟුල් කරඳ, සකුරු-විල්ල, උඳුපියලි මේවා කොල කොටා මලවා බඳිනු. පුරුක් ඇදී ගිය මත තුමාල සුවවේ.

**තෙලක්:-** මුගුණුවැන්න, මුරුවා කොල, එලබින්නඹුරු, කරඳ මුල්, කහට මුල්, රත්තඹිපලා, නිවුල්, අංකෙන්ද, බුරුලල මේවා යුස ගෙන ඊට කල්කයට අසමෝද, තිප්පිලි, ත්‍රිජාත, දුරු දෙක, ඉඟුරු, සුදුළූණු, පල්මානික්කං, අරළු අඹරා කල්ක කර දමා පොල් කිරි සමග කකාරා මීඉටි යොදා පදමට බා පෙරා කපු පුළුනේ රඳා පිළිකාවලට තෙල් තබනු.

**කැඳ:-** මිරිකුළු මුල් යුස හීනටි හාලෙන් කැඳ පිස දෙනු.

බුලත් ගිරිඳද හාතාවාරියද ගන්සූරිය පොතුද එරබදු පොතු එසේම වෙන වෙනම කැඳ පිස දෙනු. සියලු ගඩු විසාදි පිළිකාවලට යහපති.

---

## මස් පිළිකාව

පිඹි ගැටේ තැටි බුබුලක් මෙන් ඉදිමී බිරවී පුරුක් තුනක් ඔඩු ඇතිව හටගන්නේ මස් පිළිකා විසාදියයි. කෝණ්ඩ මස් පිට හට ගනී. කකුල් සන්දි ගැහී වෙව්ලුම් ඇතිව වලංගු නොමැතිව සිටී.

## ඊට බේත්

වෙල්ලන්ගිරිය කොල පොතු, කටුපිල කොල පොතු, සමව ගෙන කහ ලූණු ලා මලවා බඳිනු. සියලුම පිළිකා ගඩුවලට ගුණයි.

අංකෙන්ද කොල පොතු, තරණ කොල පොතු, ගොන්කැකිරි, කුඩුමිරිස්, තිකුළු මේවා සමව ගෙන කහ ලූණු ලා කොටා මලවා බඳිනු.

**ගෑමට:-** ගස්කහඹිලියා, වැල්කසඹිලියා, දෙඩම් ඇඹුලෙන් අඹරා කකාරා ගානු.

රත්මල්, දෙමට, වේලා, නාපිරිත්ත, වව්ලැටිය, දුම්මැල්ල, පසගිල්ල, වරාමුල්, දෙහිගැට, කරඳකොල තම්බා අඹරා ගානු

හෙන්දිරික්කා අල, හබරල අල, කැළණිය අල, පොල්කිරෙන් තම්බා අඹරා ගානු.

සාරණමූල්, සිඩිගුරු අරළු, සමව ගෙන ගොමුයෙන් අඹරා ගානු.

ලියන පලා පොතු, තොටිල පොතු, කහලුණුලා කොටා මලවා බඳිනු.

---

## පා පිළිකාව

පතුලයට කකියයි. හිතියම් තැක්කුම් කෙරෙයි. මස්දළු එයි. පයේ මාපටැගිල්ලේ ඇඟිලි පා පිළිකා විසාදිය එයි. රත් පුල්ලියක් සේ හටගනී.

## ප්‍රථම බේත්

කහඹිලියා කොල, උඩුපියලි කොල, තිබ්බටු කොල, අමුකහ කොටා මලවා බඳිනු

වෙල්ලන්ගිරිය පොතු, මීරිකුළු පොතු, වල්ඉඟුරු අල, සමව ගෙන කොටා තලතෙලෙන් මලවා බඳිනු.

පැසවීමට:- කහඹිලියා, මලබටු, උඩුපියලි, මේ කොල සමව ගෙන අඹරා ගානු.

පිලකොල, කරවිල කොල, කරඳමුල් යුස ගෙන සීනටි හාලෙන් කබළු පිස බඳිනු. සාරේ ඇදෙයි.

මගුල්කරඳ මූල්; සුළුඹුරුද මිරිකුළු සමව ගෙන ගොමුසෙන් අඹරා ගානු. ඉසිරෙයි.

රතපුල්ලියට එළගොම මලවා බඳිනු.

ගන්සූරිය පොතු කැඳ පිස දෙනු

බැවිල කැඳ පිස දෙනු.

## හුඹස් බන්ධනය

ඔළුව සැමතැන ඉදිමෙයි. ඉස්මුදුනේ ඉසරුල් කැරකුනුතැන හටගනී. සතියකින් නොත් රතු වෙයි.

## රේඛා ගඩුව

ගඩුපල ඉස්මුදුනේ රේඛා තුන එක්වූ තැන අඹ ඇටයක් මෙන් අටගනී. උණ හා ඉස ගිනියම්, කැක්කුම් හා මහත්වී හටගත්තේ ඔඩු තුනක් වේ.

## තලල් ගඩුව

තලලේ බැම පිට ඉදිමෙයි. ඇස් රතුවෙයි. කඳුළු පෙරයි. බටුවක් මෙන් හටගනියි.

## ගල්රත ගඩුව

කලවය මුල, ඉකිලියේ අටගන්නේ රත ගඩුවයි. කලවයේ මුදුන අටගත් ගෙඩිය දවසින් දවස සමා වෙයි. තුන් මස ගිය තැන පැසවයි. ගල් රත ගඩුවයි.

## කලල් බන්ධන ගඩුව

යටිබඩ අංසේක ඉකිලිය අසුකර තිබඳ කැක්කුම් රුජා ඇතිව අටගන්නේ කලල් බන්ධනයයි. සත්‍රීන්ගේ රහසේට කැක්කුම් ඇතුව තුල මස් ඇතුව සාලැට කැබෙල්ලක් මෙන් අටගනියි. කාමෙට තද වෙයි. නැතිවිට මට්ටු වෙයි. පැසවයි. මුතබඳලේ ගුඩ වෙයි.

## කලල් බන්ධනය

පෙකනියට සාඟුලක් පමණදි යටිබඩේ හරහට අටගනියි. අඩස් සිකර ගිනිජල් වෙයි.

## ඇටපලා ගඩුව

කිහිල්ලට සහරගුලක් ඇර පාත දෑලෙ අතුපිට අටගන්නේ ඇට පලා ගඩුවයි. පොඩිවී උණ ගනියි. ගිනිජල් වන්නේයයි දැනගනු

## ඉළපලා ගඩුව

දෑලේ ඉළයේ දෙඩමක් සේ එයි. ඇඟ පොඩිවී උණගනියි. ගිනි ජල්ව තිබෙයි. බඩ ගල මෙන් අත්පා කොරවී අටගන්නේ ඉළ පලා ගඩුවයි.

## කටි විසාදි ගඩුව

තුනටිය සන්දි මැද සිල්ලවක් මෙන් පිපි අරහයා පුරුව ඉදී අට ගන්නේ කටි විසාදි ගඩුවයි.

## සොර විසාදිය

කොන්ද දිගට කැක්කුම් ඇතිව කොන්ද මැද අටගන්නේ මයියන් සොර විසාදියයි.

## සොර විසාදි ගඩුව

තල්ල පල්ලෙන් කල ඇටයක් මෙන් හට ගනියි. මහත් වෙයි. උණ ඉස රුජාකර අහර බැරි වෙයි.

## විසා ගඩුව

සොඹ මැද සියඹලා ඇටයක් මෙන් උපදී. ඇඟ පොඩිවී වත ගිනිරත්වී විසා ගඩුවයි දැනගනු.

## කණිකාදිය

යටිකන් ඉදිමෙයි උගුර රිදෙයි. උඩු උගුරෙහි ගෙඩි දෙක දෑලෙට බසී. හැම පැයට තසී.

## නීලිකාව

තල්ලේ කළු නිල් පාටට තළ දෙක කැක්කුත් ඇතිව අනුමුල රුජා ඇතුව අල්වන්නේ නීලිකාවයි.

## ගලසුංටිකාව

උඩුතල්ල මැද හාලැටයක් මෙන් අටගනියි.දිවමුල සාලැටයක් මෙන් හටගත මහත්ව දිවපල්ලේ දිව එයි.

## ඉත්තුගලිකාව (ඉරිප්පු ගඩුව)

උකුණුවලේ තුදුරුව අල්ලයි. අග පොඩියි. කන් කකියයි. තදවී පිටිකර දිගේ කකියයි.

## වජිරකාව

කිහිල්ලේ මුං ඇටයක් සමානව එක තැන හත අටක් අටගනී.

## පොකුරු විසාදි

ඇඟ හැමතැන ගෙඩි අටගනියි. ගෙඩි හත අට නවය බැගින් පොකුරු මෙන් 64 ගෙඩි අටගනියි. අසාධ්‍යයි

## සන්නි විසප්පුව

සැඳි සැඳි ගිනිජල් වෙයි. නිබඳ කැක්කුම් කෙරෙයි. අත පය කොරවී අටගන්නේ සන්නි විසප්පුවයි

දෑත දෙඅල්ල ඉදිමෙයි. දෙඅංශයේ ගෙඩි හතරක් එයි. ඇඟ පත සලිත කර පිස්සු වැටෙයි. පිපාසය ඇති වෙයි.

## මාංශ ගඩුව

විළුඹ අසුකර පුළුන් ගෙඩියක් සේ එයි. තුන් අවුරුද්දෙන් නසී

## ඇටපොල ගඩුව

මහපටැඟිලි කරුවෙන් මතුවී පතුල සැමතැනම ඉදිමෙයි. උණ ගනී.

## සන්නි විසාදිය

ලය පිට තදවී ගෙඩි හටගනී. උණ ගිනියම් කර ඇඟරුඳකර පිස්සු විකාර නන්දෙඩීම් වන්නේය.

## කරමල් උදරේ කණ්ඩමාල ගඩුව

කම්මුල් දෙක හා ඔලුව ඉදිමී සකියෙන් ඇස් දෙක පියවී යයි කරමල් උදරයයි. කම්මුල කන් පිට ගෙඩි හටගනියි හනු තදවී කඳුළු පෙරේ. කරමල් ඉදිමේ සාණ්ඩමාල ගඩුවයි. තොල රෙටූ එයි. ඇස් රතු වෙයි. ඇඹුළු ඇටයක් පමණ ගටගත බොහෝකල් තිබෙයි

## රත්පුල්ලිය

පතුල දෙපිටම ඉදිමේ. ගිනියම් කැක්කුත් හා උණ ඇතිවේ. දෙපිටේම තැන් තැන්වල මූනක් සැදේ.

## අමාකාර ගඩු

එකටම ගෙඩි තිස්තවයක් එයි. කැක්කුම් ගිනියම්වේ. උණ ගනියි දේව අමාකාර ගඩුවයි. දෑතේ පිටිඅල්ලෙහි ගෙඩි හටගනී. ඇඟිලි පුරුක් නැමේ. ගිනිජල් වේ. අමාකාර ගඩුවයි.

## විද්‍රාධි

ශරීරයෙහි පිට හා ඇතුළත රුජාකර ඉදිමුම් වේ. අහර අරුචි වේ. ඉසෙහිද දිවෙහිද ගෙලෙහිද තැබයෙහිද හටගනී. රක්ත මාංශ ආදීන් කොලෙසා හටගනී.

## විෂ්ඵොට

ඇඟ සැම තන්හිම පිළිස්සුනාක් මෙන් බිබිලි නැගී එයි උණ ගනී. අහර අරුචි වෙයි.

## රත ගඩුව

තනය පිට ගෙඩි හටගනී. ඇඟ පොඩිවී උණ ගිනියම් වේ. සැක්කුම් තොර නොව තිබෙයි

## කරප්පන්

වාතයෙන් සැදෙන කරප්පන්වලට ඉස කසයි. ගැට සේ ගෙඩි ගැසී ටික ටික රිදෙයි. තලතෙල් සේ ඕදිය පෙරේ. පිතෙන් සැදෙන කරප්පන්වලට ඇඟ සැමතැන රත්පාට වෙයි. තැන තැන ගෙඩි ගැසෙයි. කකියයි. තදින් ඇඟ උණ හටගනී. ඇඟතුල ගිනියම වැඩිකරයි. දැවිල්ල හටගනී. ඇඟ කකියයි. සෙමෙන් එන දෝස යට ඇඟ වනවී කැස්සත් ඇතිවෙයි පපුව රිදෙයි. අඩස්සි වෙයි. ලැම ගෙඩි මතුවෙයි.

## කිලාස

රතු පැහැවත්ට සැරව නොමැති කුෂ්ඨ රොගයට කිලාස යයි කියනු ලැබේ.

## ගණ්ඩ රෝගය

බෙල්ලේ ග්‍රන්ථින් මහත් වීමෙන් සැදෙන මූෂකවත් රෝග විශෙෂයයි. වායුගෙඩියයිද ව්‍යවහාරයේ පවතී.

## ඉළ පැලියාවට

**ගෑමට:-** දුරු දෙක, හිඟු, යබර කුඩු, මිල්ලපොතු යුසින් අඹරා ගානු.

සියඹලා දළු, නාපිරිත්ත දළු, අත්තන දළු, වේලාදළු, මීපැණි යෙන් හා ලුණු දියෙන් අඹරා ගානු.

තිපල්, දූත්තමුල්, සාරණ, රත්නිටුල් මුල්, සමව ගෙන හිඟුරු පට්ටා ඉස්මෙන් අඹරා ගානු.

සපුමල්, සපුපොතු, ගොරක පොතු, නාපොතු ඉස්ම, හුඹස් ආස්මී සහ හුඹස් කළු පස් සමග දෙඩම් ඇඹුලින් අඹරා එයින්ම කකාරා ගානු. ගුණ වේ.

**මැල්ලුම්:-** අන්දරපොතු, කරඳපොතු, මයිලපොතු, මානුග පොතු, වැල්රුක්අත්තන පොතු, දඹපොතු සමව ගෙන කහලුණුලා කොටා මලවා බඳිනු.

ලුණුවරණ කොල, පොතු, අන්කෙන්ද කොල, පොතු, වැල් කැප්පෙටියා කොල, පොතු, ඉඟුරු, ගම්මිරිස්, සුදුළූනු, සමව ගෙන කොටා කහ ලුණු ලා මලවා බඳිනු.

**විරේකයට කැඳ:-** මදටිය කොල, පොතු කැඳ පිස දෙනු.

අංකොන්ද කොල, පොතු කැඳ පිස දෙනු. මේ කැඳ වගී දූත් සාල බඩ විරේකව ගුණවේ.

**තැවීමට:-** තල, එඩරු ඇට, දෙඩම් ඇට, දෙහි ඇට, යකිනාරන් ඇට සපුඇට, ඔලිඳඇට, තත්තාරන් ඇට, දෙඹ ඇට, මදටිය ඇට, සමව ගෙන මීපැණි, කොට්ටපොල් සමග කොටා කබපිත්තේ තම්බා තවනු.

# අර්බුද (මස්දළු)

වාතාර්බුද, ශ්ලේෂ්මාර්බුද, මාංශාර්බුද යනුවෙන් බොහෝ වේදනා ගෙනදෙන අර්බුද ඇත්තේය.

**ඡම කෂාය:-** රසකිඳ, සොහොඹපොතු, කලං 6 බැගින් ගෙන වතුර පත අට පතට සිඳවා තලතෙල් හා මීතෙල් සමග දෙනු.

කලාඳුරු අල, දුම්මැල්ල, සුදුදුරු, කළුදුරු, අරළු, බුළු, නෙල්ලි ඉරිවේරිය, රසකිඳ, හිරමුසු, කලං 1 මංචාඩි 4 බැගින් ගෙන වතුර පත අට පතට සිඳුවා මීපැණි සීනි ප්‍රතිවාප දමා දෙනු

සාරණ, සුදුළුනු, දේවදුර, කලං 4 බැගින් වතුර පත අට පතට සිඳවා සීනි මුසුව දෙනු.

අරළු, බුළු, නෙල්ලි, කලං 4 බැගින් ගෙන වතුර පත අට එකට සිඳ සීනි මීපැණි මුසුව දෙනු.

උපුල සහමුලින්ද සූරිය සහමුලින්ද සමව ගෙන එළකිරින් අඹරා ගිතෙලින් පානය කරනු. ගානු.

තන්නාරන් ඇඹුලින් සුවඳකොට්ටන් අඹරා දින ගතක් තබා මීයෙන් කලතා දෙනු.

සුදුළුනු ගිතෙලින් බැද අනුභව කරනු

සූරිය පොතු වේලා චූර්ණකර තලතෙලින් අනා ගානු.

**වාතාර්බුදයට:-** එඩරුමූල්, කොල, කැකිරිමූල්, කොල, සමව ගෙන කොටා මලවා බඳිනු.

**දුම් ඇල්ලීමට:-** සතකුප්ප, සල්දුම්මල, කොසඹ ඇට, වෙළිච්ච කහ, කසේරු ගුගුල්, කටුවැල්බටු, සමයේ ගෙන වියලා කුඩුකර පොල්කටු අඟුරට දමා දුම් පානු.

(දෙමැඩ) පෙරුංකායම්, අගිල්, වදකහ, සුනුකර එසේම දුම් පානු. සියලු අර්බුද ගුණ වේ.

---

## කපොල අර්බුදයට

මුඛයේ තැබීමට:- දුරු දෙක, වැල්මී, ගම්මිරිස්, කාමරංගා, බිලත් මුල්, සිවිය මුල්, කුඩුම්රිස් මූල්, එළබලිඳ මුල්, මේවා සමව ගෙන අඹරා රෙදිකඩ බැඳ කටේ තබා යුස ගිලිනු.

තිපල, ත්‍රිවගී, කුළුපස, අමුඉඟුරු, ලසුනු, වගපුල්, අසමෝද, මිරිකුළු මූල්, යක්වනස්ස මූල්, පඹුරු, බෙලි මූල්, එළබලිඳ මුල්, සැවැන්දර මූල්, සස්සඳ මූල්, යක්බෙරිය මූල්, ලුනුවරන මුල් මේවායේ මුල්වගීවල යුස ගෙන කුළුබඩුවගී චූර්ණකර අඹරනු. බටු පමණට ගුලිකර උගුරේ තබනු. දවසට කීපවරක් බැගින් තබනු. හකුපිළිකා ගඩු උගුරේ ගෙඩි ගුණවේ.

සෙම ඇරීමට:- තිකුළු, සවිඳව, වචා, අක්මැල්ල මල්, මීපැණි, හා තත්තාරන් ඉස්මෙන් අඹරා රෙදිකඩ බැඳ හක්කේ තබා සෙම අරිනු. දින තුන හතරක් අරිනු.

ඉඟුරු, ගම්මිරිස්, රත්නිටුල් සමයේ ගෙන අඹරා කපු පුළුන් තහඩුවක ගා අර්බුදේට තබනු.

කැක්කුම්, දුඟ වීතම් රෙදි පොටවල් තුනක් ඔතා බඳිනු. ගුණ වේ.

වනවීමට:- රත්නිටුල් අඹරා තබා රෙදිකඩකින් බඳිනු. පැය කීන් පසු මෙහි පහත දක්වන තෙල් රෙදිකඩට දමනු. මෙලෙස කීපවිටක් කර ගොන්තකිරි පුළුනේ රඳා තබනු. වනවේ. සුවවීමට විගොල් කිරි ගඩුවේ ගානු.

තෙල:- තුඹකොල, පිච්චකොල, ගොඩමාතෙල් කොල, සිය ඹලා කොල, තිකකොල, තලාකොල, මිරිකුළුමුල්, වෙල්මුඩකොල, කටුකුරුඳු කොල, යුස තැලිය බැගින් ගෙන ඊට කල්කයට මයුර තුතු, මනෝසිල, තුත්තං, ඊයම්, යවකරලුණු, වච්චනාවි, කොට්ටන් කලං 1 බැගින් කිරුගෙන අඹරුදමා එඬරුතෙල් නැලියක්ද ගොමුත්‍ර නැලියක්ද යොදා කකාරු තෙල සිඳ පදමට බා පෙරාගෙන සැම ගඩු වල ගානු. කටේ ඇතුලත සිඇලු අර්බුදවලට ගානු. සෙම හරිනු. ගුණ වේ.

කම්මුල් ලෙඩට:- වරාමුල්, කොසඹමුල්, කුඹුරුමුල්, එඬරු ඇට, හරත් කහ අත්තනකොල, සුදුවෙල්ලත්ගිරියපොතු මේවා මිට මිට ගෙන කොටා රෙදිකඩ බැඳ කඩපිත්තේ තම්බා තවනු. ගුණවේ.

ඇත්දත් ඇත්ඇට, දෙඩම් ඇඹුලෙන් ගලගා ගාන්න.

නිල් දෙහි ඇඹුලෙන් දියකර ගාන්න.

බෙල්ලේ රත්රන් බඳින්න.

## විද්‍රාදියට

මැල්ල, බටුමුල්, ලුණුවරණ, කටුකැල, එරබඳු, මීපුප්, බඳුල්ල, රත්නිටුල්, කරඳ, ආඩතෝඩ, පලොල්මුල්, මෙම දේ හෂ්ම ගෙන තරමුත්‍රයෙහි දියකර අරළු, තිකුළු, එහි දමා තිසර පෙරළි දියෙහි සිඳුවා සව්දව ලා බොන්ට දෙන්න.

සුදුළූණු, මුරුංගාමුල්, සව්ද ලුණු, ඇඹුල් දෙඩම් යුසින් අඹරු තලතෙලින් අනා වලදන්න. ගුල්ම සූල නැතිවේ.

මුරුංගා මුල් අඹරු ගාන්න.

අස්ගොඩු අඹරු ගාන්න. කරඳමුල් අඹරු ගාන්න.

ලුණුවරණ පොතු අඹරා ගාන්න.

එඩරු ඇට, කුඹුරු ඇට, තල, රේරු, එලබටු ඇල්දියෙන් ගලගා ගාන්න.

රඹුක්, ඊතණ, උක් එළකිරෙන් අඹරා ගාන්න.

තුඹකොල යුෂ ගෙන සවිඳව ලා උදේ හිස්බඩට දෙන්න.

වරාමල් ගොටුදඬු, අමුකටුවැල්බටු, කිකිරිදිය, රත්මනිස්ස, මුරුංගාමුල් මේවා සවිඳව සමග උයා බත් දෙන්න. විද්‍රාදි ගුණවේ.

ඉරමුසුමුල්, විලඳ, උක්සකුරු, කලං 4 බැගින් වතුර පත අට එකට සිඳවා මී හා දෙන්න.

---

## විෂ්පෝටයට

තිකකොල, කලාඳුරුඅල, එළකිරෙන් අඹරා ගාන්න.

තල, එඩරුඇට, කරඳඇට, ගිතෙලින් අඹරා ගාන්න.

**කසාය:-** ඉරිවේරිය, රසකිඳ, කොහොඹ තැටි, කලාඳුරුඅල, වදකහ, සඳුන්, කලං 2 බැගින් වතුර පත අට පතට සිඳුවා මී හා දෙන්න. විස්පෝට දද සුවවේ.

**ඉකිලිගඩුවට:-** අක්මැල්ල, මූඩමහත, හකුරුවිලල, ඉඟුරු, මුරුංගා පොතු, සුදුළූණු, කහලුණු ලා කොටා මලවා බඳින්න.

සියඹලා දළු; එඩරු දළු, හිඟුරු දළු, සමයේ ගෙන හාල්පාණු-වෙන් තම්බා අඹරා ගාන්න

රුක්අත්තන කොල පොතු, හකුරුවිල්ල කොල පොතු, ඉඟුරු සුදුළූනු සමව ගෙන කහ ලුණු ලා කොටා මලවා බඳින්න.

හොඬල දළු, පෙතෙල දළු, නාපිරිත්තදළු, ඇඹුල්දෙඩම් යුසින් අඹරු ගාන්න.

දෙහිගැට අළුයට දමා තම්බා අඹරු ගාන්න

අත්තන මල්, දළු, අනුදළු, මල්, පොල්කිරෙන් තම්බා අඹරු ගාන්න.

අබතෙල් උණුගන්වා ගා තවන්න.

ඇඹුල්දෙඩම් ගෙඩිය පොල්තෙල් පාතෙන් රත්කර තවන්න.

තෙලක්:- ගොන්කැකිරි කොල, කිකිරිඳිය කොල, හික්මඳු, මොරවැස්ස මේවායේ යුස ගෙන රත්තැඹිලි කිරි සමග ලිපතබා පද මක් බස්සා ඊට තලතෙල් පතක් දමා අරළු හා පල්මාතික්කාන්ද කුඩුකර ඊට හොඳ සිඳ බා පෙරා තබාගෙන ඉකිලිගඩු හා වනඋලට ගාන්න.

---

## කඩුවේශමට

තෙරුවල කොල, දීපෙරළිදියෙන් අඹරු ගානු.

දදකිරිය, ඔලිඳඇට, ගම්මිරිස් සමව ගෙන කබලේ බැද තල තෙලින් අඹරු ගානු.

තෙලක්:- රසකිඳ ඉස්ම පත දෙකයි, දළුක්පළු යුස පත දෙකයි, පොල්කිරි යුස පත දෙකයි, කලවම්කර සූර්යපුටදී තෙල් සිඳ ගාන්න.

**තවත් තෙලක්**:- දිවිකදුරු ඇට මද, වරකාකොළ, නැප්පෙ ටියා කොල, මේවා සමව ගෙන පොල් සමග කොටා මිරිකා කිත්තේ කකාරු තෙල සිඳ ගාන්න.

---

## උදර විසාදිවලට

දෙහිමුල්, දෙඹමුල්, වංඇපලමුල්, බෙලිමුල්, තිකමුල්, කුඹුරු මුල්, නිවුල්මුල්, මූරුංගාමුල්, තවහත්දමුල්, වරුමුල්, වැටකේ මුල්, සමව ගෙන කොටා මීරු පත හතරක් වත්කර මිරිකාගෙන පුහුල් ඉස්ම තැලියයි, සීරුස්ස යුස තැලියයි, ඊට යොදා පස්කුළු චූර්ණකර දමා උකුපදමට කකාරුගෙන ගුලිකරනු

මේ ගුලි උදේ සවස සති දෙකක් වලඳන්න. ලුණු ඇඹුල් හරින්න. බඩේ සැම විසාදි ගුණවේ. බෙහෙත් නිමවූ දා සිට දින තුනක් ස්නානය කරන්න. ඊට පසු ඉස තෙල් අල්ලන්න.

**ඊට තෙල**:- සානාවාරිය අල, කරඳමුල්, එලබල්ද මුල්, කහට දිඹුල්, රතඹලා මේවා පොතුද සමයේගෙන දෙදුරු සුදුළුනුද ගෙන පොල් රොඩු සමග කොටා මිරිකා යුස ගෙන පොල්කිරි සමග ලිප තබා කකාරු පදමට තෙල සිඳ ගානු.

---

## උදර පිළිකාවට

කුරුඳුපොතු මිරිකුළුපොතු හා මුල්, රත්නිටුල් මුල්, සිවියමුල්, කිඹාරන් අල, වගපුල් මුල්, පෙරුම්කායම්, දෙදුරු, අසමෝද, කෘමි ශත්‍රු, වචා, උළුවා, වසාවාසි, කරුබුනැටි, අබ, සාහ, ගොරක, මිරිස්, වියලිඉඟුරු, අමුඉඟුරු, හෙලලසුනු, වගපුල්, මේවා අඹරා කකාරා ගෙන උදය කීපයක් වලඳන්න. සැම උදර පිළිකාදිය ගුණ වේ. කිඹාරන් අල ශුධකර වේලා කුඩුකර ගතයුතුය.

## උගුරේ ගඩුවලට

ගරුඬ පාෂාණත්, තෙරිවිස සමව ගෙන දෙසිඹුලෙන් බොන්ට දෙනු.

සීතක්කාරත්, සවිඳලුණු, පල්මාතික්කත්, දෙඩම් ඇඹුලෙන් අඹරා රෙදිකඩ හා හක්කේ තබා සුස ගිලීනු.

මීපොතු කොටා ඉස්ම මිරිකාගෙන කබලේ කකාරා උගුර පිට ගාන්න.

---

## පරංගි වනවලට

දෙළුම් කොළ ඇල්දියෙන් අඹරා තබන්න.

කපුකොළ, තුඹකොළ, සමව ගෙන කොටා මලවා බඳින්න.

සියඹලා දළු, කුඹුරු දළු, සමව ගෙන කොටා මලවා බඳින්න.

කුඩුමිරිස් දළු, කැප්පෙටියා දළු, සමව ගෙන කොටා මලවා බඳින්න.

කැප්පෙටියා පිලිල කහ ලුණු ලා කොටා මලවා බඳින්න.

ඒකාවේරිය, කරඹෙඹිය, වංඇපල, කුඹුරු, නික, දෙහි, යකිනාරත්, දෙඩම්, දෙඩම්පත්, තත්තාරං, කාමරංගා, කොරකහ, කුඩුමිරිස්, සිවිය, බුලත්, මිරිස්, මේවායේ මූල්ද, ඇහැල මූල්ද කොලද, ලමග යන මේ බෙහෙත් විදිලෙස කිරාගෙන වතුර අට එකට සිඳවා කොලපතකින් වසා තබා එහි සිදුරක් සාදා වනවලට වාෂ්පය අල්ලන්න. හත්දිනක් කිතුල් හකුරු ප්‍රතිවාධ දමා බීමට දෙන්න ලුණු ඇඹුල් හරින්න. සියළු පරංගි ගුණවේ.

**පරංගි තෙලක්**:- මැටිපලා කොල, ඇද්දෙමට කොල, කීකිරි දිය කොල මේ ඉස්ම පත බැගින්ද තලතෙල් පතයි, එඬරු තෙල් පතයි, ඊටයොදා ත්‍රිවගී, දෙදුරු අඹරාදමා රසදිය කලඳක්ද එක්කර සූර්යපුටයෙන් කකාරා ගාන්න.

**සේදීමට**:- කහ අල, නිදිකුම්බා කොල, පින්න කොල, තම්බා එම වතුරෙන් සෝදන්න. එම දිය නාන්න.

**කසාය**:- නිකමුල්, වේලාමුල්, කොස්මුල්, දෙහිමුල්, කුඩුමිරිස් මුල්, වෙලලන්ගිරියමුල්, දෙඹම්මුල්, වරාමුල් මේවා සමව මිට බැගින් ගෙන තලා දිය කුරුණියක් වත්කර රැයක් තබා පසුදා උදේ පෙරා ගෙන වගපුල්, සාළුදුරු, සුදුදුරු, සුඟු, අසමෝදගන්, විසමරාගත් ජයපාල ඇට, කොල්ලු, ගොරකා පළු දෙකක්ද මේවා හොඳට අඹරා පෙරකී යුසට දියකර ලිප තබා කකාරා පදමට බාගෙන දින තුනක් උදයේ බොන්නට බොනු.

**චූර්ණයක්**:- හිරියල්, සාදිලිංගන්, තෙල්ලික්කා ගෙන්දගම්, කොරාසානි, ජාතිපල, මාසක්කා, අක්කරක්කා, වච්චනාවි, රසදිය, වෙල්ලප්පාසානං, මේවා කලං එක බැගින් අල බේත් කලං විසි පහක්ද තෙරිවිස් මදට එකක්ද ගෙන විශලා චූර්ණකර මදටිය දෙක හමාරකා බර මීපැණි සමග දින 15 ක් වලඳනු. සැම පරංගි ගුණවේ.

---

## කලල් රතයට

තිපල්, ඉඟිනිඇට, කරඳඇට, කසිලඇට, බදුල්ලඇට, තෝවැල්ල කොල, ගල්සියඹලා මේවා සමයේ ගෙන හාල්පානු දියෙන් තම්බා දෙඹම් ඇඹුලෙන් හා මීයෙන් අඹරා ගානු.

හපුපොතු, මිරිකුළුපොතු, සමව ගෙන සහ ලුණු ලා කොටා මලවා උණුසුමෙන් බඳිනු.

රත්මල්, සිංඹලාකොල, රන්වන් අතතන මල් කොල, මේවා සමයේ ගෙන එලමූත්‍රයෙන් අඹරා දෙඹම්ඇඹුලෙන් කබලේ කකාරා ගානු

හපුපොතු, මිරිකුළුපොතු, කහ එළමූත්‍රයෙන් අඹරා කකාරා ගානු.

**තෙලක්**:- මිරිකුළු පොතු, සියඹලා, ඉඟුරු, දෙමට පොතු, වෙල්ලොත්තිරන්, මූවකිරිය, සීරුස්ස මේවායේ ඉස්ම සමව ගෙන තැඹිලි පොල්කිරි, තලතෙල්, එඬරු තෙල්, මීතෙල් යොදා ලිප තබා ත්‍රිවගී, තිපල්, වලඟසාල්, කොට්ටන්, පල්මාතික්කන්, සුඟු, කයිප්පු මීඉටි, දුම්මල, සාලඳ බැගිත් ගෙන අඹරා ඊට දියකර තෙල පදමට සිඳුවා සමපාකයට බා පෙරාගෙන ගඩුවල ගා තවනු. සැම ගඩු ගුණවේ.

---

## කලල් ගඩුවට

පොල්කටු අඟුරු, බිම්තඹුරුකොල හා කොටා මලවා බඳිනු.

තොටිලපොතු, මගුල්කරඳපොතු, ගැටතිටුල් පොතු, කැප්පෙ- ටියා පොතු, මේවා සමව ගෙන කහ ලුණු ලා කොටා මලවා බඳිනු.

බුලත්ගිරිඳ, හිඟුරුදළු, තිබ්බටු කොල, කෝවක්කා කොල, මුරුවා කොල, මුල්, සමවගෙන කහ ලුණු ලා කොටා මලවා බඳිනු.

කැප්පෙටියා කොල, පොතු, අංකෙන්ද කොල පොතු, යක්බෙ රිය, යක්වනස්ස, පොඩිඅරිසි, සමයේ ගෙන කොටා කහ ලුණු ලා මලවා බඳිනු.

**පත්තුවක්**:- දිවිකදුරු ගෙඩි, තුඹකරවිල ගෙඩි, පුළුස්සා අළු ගෙන සාක්කුටුපොතු ලිප යට දමා තම්බාගෙන වේනුඹගේ ආස්මී සමග සිනිඳුව අඹරා තබා අමුවෙරළු, හික්පොතු, කැටකෑල, කුරහන් පිටි, හීනටි හාල් සමග තම්බා අඹරා ඉහතකී ඇඹරූ බෙහෙත් සමග අතාගනු.

## වියල් ගඩුවලට

රත්හඳුන් දෙහිඇඹුලෙන් ගලගෑ ගානු.

කුප්පමේතිය කොල, වේලා කොල ලුණුදියෙන් අඹරා මීයෙන් අතා ගානු.

හරත්කහ, කුඩුමිරිස් පොතු සමව ගෙන කොටා මලවා එඬරු තෙල් පිට ගා ඊපිට බෙත් තබා බඳිනු.

අරත්ත අල, ඉස්මට පෙරුංකායම් දමා කකාරු ගානු.

අබ, වියත්දුඹුළු, මිරිස් සමව ගෙන අඹරා ඇඹුල් දෙඩම් යුසින් කකාරු ගානු.

කහඹිලියා කොල, කැප්පෙට්ටියා අගුරු සමවගෙන ඇඹුල්දෙඩම් යුසින් අඹරා ගානු

---

## පිලිස්සීමට

බිම්තඹුරු කොල, උදුනේ තටවා ගත් දූන්තෙලට දමා හොඳට කකාරු තිවා ගානු.

ඉළුක්මුල් පුළුස්සා ගත් අළු පොල්තෙලෙන් ගානු.

ගොලුබෙලි සාරුව ගානු. අන්නාසිහොබ තලා යුස ගානු

මීපැණි ලුණුදිය මුසුකර ගානු.

ගෙඳ කොල හා කිඳි කොල එළ වෙඬුරෙන් අඹරා ගානු.

මීඉටි සැඩියෙන් අඹරා ගානු.

වතුසුද්ද මුල් මීකිරෙන් අඹරා ගිතෙලින් අතා ගානු.

වදමල් මොට්ටු මීඉටි එළකිරි ගිතෙල් එකට තල සිඳ කකාරු ගානු.

කෝමාරිකා ඉස්ම අක්මැල්ල ඉස්ම දගියතැක ගානු.

වැල්මී, කහ, මානෙල්, සුදුහඳුන් කලං 3 බැගින්ගෙන එළකිරි තැලියයි පොල්තෙල් තැලියයි සිඳ ගානු.

මල කුරුම්ණියකු පුළුස්සාගත් අළු පොල්තෙලින් අනා රෙදි කඩින් ගානු.

හොර, කැකුණ, කරඳ, පොතු ගෙන රත්මල්, එම කොල හා පොතු කොටා ඉස්මගෙන (තැලියක්) එම පමණට පොල්කිරිදමා පදමක් ලිපතබා කකාරා තලතෙල් පතක් වක්කර කැකුණමල, හොරඉටි බිම්දුම්මල කුඩුකර තෙලබදමා පදමට සිඳ බා පෙරා පිළිස්සුම් වන තුවාලවලට ගානු.

වදමල් කැකුළු අඹරා තලතෙල් මීඉටි සමග සිඳවා ගානු. දගියවන ගුණවේ.

---

## කැපුන තුවාලවලට

කැපුන්කීරිය හෝ උල්වැරණියාකොල අමුකහ සමග අඹරා තබනු. ඇල්දියෙන් තෙමනු.

කැප්පෙටියාකොල, ඉඟුරුකොල, කහකොල, මලබුලත් කොල, අමුඉඟුරු අල, කහ අල සමග ලුණුලා කොටා මලවා බඳිනු.

පෝටාකොල, කුඩුමිරිස්සකොල, ගැඩුඹකොල, පුපුලකොල සමසේගෙන කහලුණු ලා කොටා මලවා බඳිනු.

සැබෝකොල, සුදුදුරු කොටා තලතෙලින් මළවා බඳිනු

උණ සුඹුලු තලතෙලින් මලවා බඳිනු.

පුවඟු බැවිලදළු, එරබදුදළු, පුවක්තරු, නිකුළු, කහ ලුණුලා කොටා මලවා බඳිනු.

ඉව්ලකොල, පුපුලකොල කහලුණුලා කොටා මලවා බඳිනු.

පිල, ඉව්ලපොතු, කැප්පෙටියා පොතු සමවගෙන කහ ලුණුලා මලවා බඳිනු

තරණ දළු, කුඩුමිරිසදළු, කහ ලුණුලා කොටා මලවා බඳිනු.

සුදුළුනු ඉඟුරු, එරබදුකොල හා පොතු තලතෙලින් මලවා බඳිනු.

අනුකොල තලතෙලින් මලවා බඳිනු.

දෙදුරු, කරඳ පොතු, බදුල්ල පොතු තලතෙල්හි ලා තෙල සිඳ තෙල්කඩ කැපුම් කෙටුම් වනයේලනු.

කළුදුරු, සුදුළුනු, මඟුල්කරඳපොතු, මදුදළු සමසේගෙන අඹරා කිරි තලතෙල් සමග තෙල සිඳ තෙල්කඩලනු.

කරඳපොතු, කහටපොතු, දම්පොතු, කැබෙල්ලපොතු යුස පත බැගින් ගෙන තලතෙල් පතක් දමා ඊට මීඉටි, පස්කුළු අඹරා දමා තෙල සිඳ තෙල්කඩලනු.

කී කිරිදිය දළු, ගොඩමාතෙල් දළු, රත්මල්, කරද දළු, කැකුණමල මේවා සමසේගෙන කැකුළුහාල් ඇට දෙක තුනක් දමා අඹරා තබනු. කැපුන් කෙටුම් වන ගුණවේ.

තවතෙලක්:- කැත්දකොල හා පොතු අට්ටික්කා පොතු මදු වැල් ගැටනිටුල් පොතු මේවා සමසේ ගෙන පොල් සමග කොටා මිරිකා ලිපතබා සකාරු ඊට තෙල් පිකක් වත්කර අසමෝද දුරු දෙක අඹරා දියකර පදමට තෙල සිඳ බා පෙරා තබාගෙන තෙල්-කඩ දමනු. වන ගුණවේ.

වැල්මී ගිතෙලින් අඹරා සකාරු පණ්ණීක කරනු.

කැපුනු තුවාලයේ ලේ නැවත්මට:- පිත්තකොල යුස වත්කරනු. සැබෝකොල යුස වත්කරනු.

ගිතෙල්, උක්පැණි, දෙමටගෙඩි, සුදුළුනු, පුවක්කොල මේවා එක්කර අඹරා දියකර රෙදිකඩක ගා තබනු.

එරබදුදළු බුලත්දළු. බෝදළු, ඉඟුරු මිරිස්දමා කොටා තුවාලයට තබා බඳිනු. ලේ නවතී. කැපුම් පැහෙයි. කොබ්බෑ කොල තලා පෙන්වනු. ලේ හිටියි.

## වණවලට පැලැස්තරයක්

දුම්මලකුඩු ගෙන්දගම් මී ඉටි පොල්තෙලෙන් අඹරා රෙදිකඩ ගා වනයේ එලනු සුන කැපී ගුණවේ.

## ඊටමම තෙල්

බරව මදුවැල් කරඳ මුස්සැන්ද මේවායේ යුෂ සමව ගෙන තල තෙල් පතයි ලත් හා අරළු කලත් $1\frac{1}{2}$ බැගින්ද මීඉටි කලං $\frac{1}{2}$ ක්ද යොදා තෙල සිඳ ගානු. කැපුන් කෙටුම් වණ ගුණවේ.

---

## ව්‍රණ විදුරංගතෛලය

බැවිලමුල් පලම් 12 ක්ද දසමූල එකවගෙන් කලං 12 (පලම) ක්ද ගෙන ලපටි පුවක්මුල්, අසමෝදගන්, ඉඟුරු, කොල්ලු මේවාද පලම් 1 බැගින්ගෙන මේවා තලා හැලියක ලා දිය තැලි 16 ක් දමා සතරට සිඳවා පෙරා වෙන බඳනකට වත්කරනු ඊට තලතෙල් තැලියක්ද, එළකිරි තැලි 4 ක්ද යොදා කල්කයට එත්සල්, කොට්ටන්, දෙළුම්මද, දුම්මල, සිරිවටු, සඳුන්, අගිල්, දේවදාර වැල්මඳට ඉඟුරුපිහලි, ගල්සෙවෙල්, වදකහ, ඉරමුසු, කොල්ලන්කොල, කච්චකුමන්ජල්, ඝාතාවාරියඅල අමුක්කරා, සාරණ සතකුප්ප, ජටාමාංශ මේවා කලං $2\frac{1}{2}$ බැගින් කිරුගෙන සිහිදුව අඹරා තෙලෙහි කලතා කල්ක ලනුවැටෙන පදමට කකාරා කිළි අසු නොවනසේ සුරකිව තබනු. සැඩුම් බිඳුම් ඇට තහර පෙරලුම් වලට ගානු. දරුලබන්ට පමාවන අඟනුන්ට පානා අභ්‍යංගකරනු. ඉසරද සැම වායු රත්පිත් විකාරයට පානා අභ්‍යංග කරනු. සියලු වාතනෂ්ටකාම ගුණවේ.

---

## පණුවණවලට

වෙල්ලන්ගිරිය කොල පොතු, කලුවැල් කොල පොතු, අමුකහ සමඟ අඹරා අළුකෙහෙල් පතුරේ ඔතා ලිප අළුයටදමා උඩින් ගිනිකර තම්බාගෙන වණයෙහි බඳිනු ගුණවේ.

පල්මානික්කත් සහ පුස්කර පුළුස්සා කිකිළිබිජුසාරුවෙන් අඹරා පණුවනයෙහි දමනු. ඉක්මනින් ගුණවේ

සියඹලාදළු, උඳුපියලි කොල, හීන් මකුළුවැන්න සමවගෙන එළමොංහොරින් අඹරා වණයේ තබනු වඩා තදවූ වණ ගුණවෙයි.

---

## දද කුෂ්ටවලට

**කසාය:**- දෙකසා තිපල්, කොසඹපොතු, දුම්මැල්ල, වදකහ, කුළුරණ, වැල්මදට කලං 12 ගෙන වතුර පත අට එකට සිඳවා දෙනු. සෙමින් පිතින් ආ සැම කුෂ්ට දුරලයි.

තිපල්, දුම්මැල්ල, රසකිඳ, කොසඹපොතු, ඇසලපොතු, රත් කිහිරි කලං 12 කිරාගත වතුර පතඅට එකට සිඳවා දෙනු ගුණවේ.

---

## ගෑමට

තෝරඇට, කොසඹකොල, තරහිස්සබල්, අහයා, අමුකහ සමවගෙන දළුක්පළු යුසින් අඹරා ගානු. දද කුෂ්ට ගුණවේ.

කරඳ පොතු, වරාමුල්, කොසඹකොල, බටු, වදකහ, අරලිය පොතු සමවගෙන ගොමුසෙන් අඹරා ගානු. ගුණවේ.

සල්දුම්මල, සතපුෂ්ප, ගිරියල්, වැල්මී, තොට්ටන් මියෙන් අඹරා ගානු. සුදුකබර දද කුෂ්ට ගුණවේ

ඇත්සම් පුළුස්සා අළුගෙන තලතෙලින් අඹරු දළුක් කිරෙන් අනා ගානු. දද කුෂ්ට සුදුකබර ගුණවේ

මනෝශීල, රත්නිටුල්, කටුකරඬු, වරාමුල්, කසිස් සමවගෙන අඹරා තලතෙලින් ලෝහබඳුනක සතියක් තබා ගටාගෙන ගානු. සුදුකුෂ්ට කබර ගුණවේ

## චූර්ණයක්

සීතමුල්, බිංකොහොඹ, පෙතිතෝර පලම් 3 බැගින් ගෙන ගන්සූරියපොතු, කරැඳුපොතු, කොසඹමුල් පලම් එක බැගින් එන්සාල්, තිප්පිලි, වසවාසි, වැල්දෙහි, කරාබුනැටි, පෙරුංකායම් සුණ්ඩි මේවා කලඳබැගින් ගෙන සාදික්කාගෙඩි පහක්ද අසමෝද-ගන් දෙකලඳක්ද ගෙන අව්වේවියලා චූර්ණකර මීපැණි සමග අතා කලං 3 බැගින් උදේ සවස දෙවරක් වලඳනු. ලුණු ඇඹුල්හැර පගලොස් දිනක් බේත් කෑමෙන් සියලු පිලිකා ගෙඩි කොරවාදත් කුෂ්ට මේහය දියවැඩියා පීනස් පිස්සුවිකාර ආදිය නසයි.

---

## ජීරකාදිය

ජාතිපල, වසවාසි, වගපුල් කලං 2 බැගින්ද සුදුදුරු කලං 12 ක්ද අසමෝදගන් කලං 7 කද සීතමුල් පලම් 4 ක්ද ගෙන වියලා චූර්ණකර කීකිරිදිය සුස තැලියක දමා අව්වේ වියලා නැවත චූර්ණකර එළකිරි තැලියකදමා අව්වේ වියලා නැවත චූර්ණකරනු එම චූර්ණය හතලිස් දවසක කලං 3 බැගින් උදේ සවස වලඳනු. බෙහෙත් වලඳා දියනානු. ලුණුඇඹුල් හරිනු. පරංගි උපදංශ කුෂ්ට හිරිවාපු උගුරේවන සෙම්පිත් මේහ පීනස අරමණ වණ පිලිකා බඩලෙඩ සෑම ගුණවේ.

---

## තෙලක්

හේන් කැකිරි, ගොන් කැකිරි, කවුඩු කැකිරි, තිතකොල මේවා යුස පත බැගින් ගෙන තලතෙල් පතකුත් දමා ලිපතබා හිරියල්, ගන්දක, මනෝශිල, අරළු, පල්මානික්කම්, කළුදුරු සමව ගෙන අඹරා තෙලටයොදා පදමට සිඳවා බා පෙරා ගානු. සෑම වන කුෂ්ට පණුකැවිලි හෝරි ගුණවේ.

## ලේහයක්

කප්පරවල්ලිය, ලුනුවිල, කළුකුම්මෙරිය, රතඹලා තැකුළු, රත්තම්පලා, රතුළුනු මුරුංගා, උඳුපියලි මේවා යුස පතබැගින් ගෙන කුළුරණ, තිප්පිලි, නෙල්ලි, රත්හඳුන්, සුදුදුරු මේවා සම බරටගෙන ඒ හැම බරට සීනිගෙන සියල්ල හොඳහැටි අඹරා ඉහත කී යුසට දමා ලේහය පදමට උකුවට උයාගෙන උදේ සවස ලේහකරනු. සියලු හොරි කුෂ්ට දද වන උපදංශ ගෙඩි ගුණවේ.

---

## කරපිංචා චූර්ණය

කරපිංචාගසේ පංචාඞගය, ත්‍රිකටුක, තිපල්, රණවරාඇට කළු දුරු කළුහල, කාත්දම් මේවා සමභාගව කිරුගෙන අව්වෙන් වියලා චූර්ණකර තබාගෙන උදේ සවස උණුදියෙන් කලං 3 බැගින් වලඳනු. සියලු කුෂ්ට මේහ කා සශ්වාස ගුණවේ.

---

## ලේරත ගඩු ආදියට

තොලබෝ අල, කසඹිලියා කොල දෙහිඇඹුලෙන් අඹරා ගඩු පිට ගානු.

සාරල්හැබ කොළ, නිකකොල ඔලිඳකොල, දෙඩම් ඇඹුලෙන් හෝ දෙහි ඇඹුලෙන් අඹරා ගානු.

මුරුංගමුල්, වරාමුල්, මඟුල්කරඳමුල්, පිටසුදු සාරණ මුල්, ඉඟුරු, සව්ඳවලුණු, අරළු ගොමුත්‍රයෙන් අඹරා එසිත්ම දියකර කකාරා ගානු. ලේරත ආදි සියලු ගඩු ගුණවේ

## ශ් ලෙ ෂ් මා ව ට

දෙහිඇට, කහ, පෙතෙල ගෙඩියේපොතු, තිප්පිලි කුකුරුමාන් ගෙඩියේ පොතු මේ හැම මංචාඩි 5 බැගින් ගෙන පල්මානික්කං මංචාඩි 5 යි. ඇල්දියෙන් මේ හැම අඹරා මීපැණියෙන් දියකර පොවනු. ගලක්කරා ශෙලෂ්මානසයි.

ඊටම:- මී අරටු ඇල්දියෙන් මී තෙලට දියකර කකාරා තෙල් පදමට බා තබා පොවනු.

ඊටම:- යවකාරලුණු, තිපල්, මිරිස්, සිඩිගුරු වගපුල්, වලඟ සාල්, සවිඳව මේවා සමවගෙන චූර්ණකර ගෝමූයෙන් කකාරා ගුලි කර හක්කෙක් තියා කෙලගිලිනු.

## කණ්ඩමාල අඩප්පන්වලට

සවුකාරන්, පල්මානික්කං, තුඹකරවිල අල උරච්චිකර තල තෙලින් අනා කටේගානු.

ඊටම:- දියලුණු දියකර පොවනු. එල මිදෙල්ල ඇට තන කිරෙන් ගලගා නස්තකරනු. ඉද්දමුල්, කුප්පමේනිය කොල ලුණු දියෙන් තලා පොට්ටනියබැඳ කටේතියා කෙලගිලිනු. මුරුංගා පොතු යුස මිරිකා පල්මානික්කන් තලතෙල් මුසුව පොවනු.

කුඩුමිරිස්මුල්, ඉද්දමුල්, වරාමුල්, සුදුළූනු, දෙදුරු අසමෝද සිඩිගුරු, මිරිස්, හරංකහ මේවා දෙහි ඇඹුලෙන් අඹරා එයිත්ම පොවනු. කණ්ඩමාල ගුණවේ

## මුඛයේ එන අර්බුදවලට

නාස්‍යයට:- සුදුළූනු, නිකදළු, මූනමල්ඇට, ජාපාලඇට ඉඟුරු, ගම්මිරිස්, පල්මානික්කන් මව්කිරෙන් අඹරා එළකිරෙන් නාස්‍යකරනු. මුඛයේ දිවේ කටේ උගුරේ සැමලෙඩ අර්බුද ගඩු ගුණවේ.

**ගඩුවලට**:- එඬරුදළු, ඇහැළදළු, සමවගෙන එළකිරෙන් තම්බා අඹරා ගානු. කටේ ගඩු මොලොක්වේ.

කළුදුරු, සුදුදුරු, සුදුළූනු සමවගෙන අඹරා මිරිකූළු පොතු ඉස්මෙන් දියකර පොවනු. කටේ ගඩුවැනසේ.

වියළි ඉඟුරු වදකහ බැද කුඩුකර ජාඅමීමූරුවට කුඩුමිරිස් මුල් පුළුස්සාගත් අළු එකතුකොට අතාගානු මුවතුල සෑම ගඩුවිසාදි ගුණවෙයි.

**මාංශඅර්බුදයට**:- කාමරංගමුල්, මිරිකූළුමුල්, ඉඟුරු, ගම්මිරිස්, වෙනිලූණු, වචා, තල සමව ගෙන සිනිඳුව අඹරා රෙදිකඩක බැඳතබනු වෙනිලූණු, කුරුඳුපොතු, තල එලෙසම තබනු. අර්බුදගුණවේ.

**මාංශඅර්බුදයට දුමක්**:- ඉඟුරු, කහ, වදකහ, සීනක්කාරං, මයුරතුතු මීමුරුවට සමවගෙන අඹරා රෙදිකඩක ගා වියලා වරාකිරිගා නැවතවියලා ටිගොල්කිරි ගා නැවත වියලා තලතෙල් ගලා එයින්ම ගිනිකර නිවා දුම් උරනු සියළු මාංශ අර්බුද ගඩු ගුණවේ.

**කැපුම්බෙහෙත්**:- දෙදුරු, උළුපියලිකොල, පතුක්කොල හා මුල් තලතෙලින් කකාරා වත්කරනු. පැපොල්කිරි හා ගොන්න කිරි රෙදිකඩගා පැලැස්තර අලවනු අර්බුදකැපේ.

**ගෑමට**:- රසදිය වච්චනාවි, රත්නිටුල්, තෙල්ලික්කා ගෙන්ද ගම් සමවගෙන අමු ඉඟුරු ඉස්මෙන් අඹරා ගානු කපොල අර්බුද සියලු පිළිකා ගුණවෙයි.

---

## ගඩුවලට බෙහෙත්

ගැටනිටුල් පොතු, වරකා පොතු, බෝ පොතු මේවා කහ ලුණු ලා කොටා මලවා බඳිනු. ගඩු ඉසිරෙයි.

ජටම:- වල්මිරිස් කොල, තරවැල් කොල, අංකෙන්ද කොල පොතු සහ ලුණු ලා කොටා මලවා බඳිනු.

කිතුල්පොතු තලා සහ ලුණු ලා පොල්කිරෙන් තම්බා බඳිනු. බැවිලකොල, පොල්කටු අඟුරු දෙඩම් ඇඹුලෙන් කිතුල්පැණියෙන් අඹරා ගානු.

පෙරුම්කායං, දෙදුරු, ගලිස්, බිම්දුම්මල මේවා කුඩුකර කිවුල් කිරෙන් අනා ගානු.

පෙරුම්කායං, කිතුල් කිරිබත් තම්බා අඹරා ගානු. රතේටයි

ගල්රතේට:- පිලමුල්, එළකිරෙන්ද, කාරල්සැබෝමුල්, මීයෙන් ද අඹරා ගානු.

උෂසිකාන්දම් ටිකක්ගෙන අත්තනකොල යුසින් අඹරාගානු බාලයින්ගේ රතවලටයි.

දෙදුරු, අසමෝදගම්, උළුහාල්, අරළු, බුළු, නෙල්ලි, ගෙන්දගම් මේ හැම අඹරා ගානු. උඳුපියලි, මුකුණුවැන්න කොල, හරංකහ රුක්අත්තන පොතු මේවා කොටා මලවා බඳිනු. මදටියකොල පොතු මලවා බඳිනු. රතේටයි.

කටුපිලකොල, යකිනාරන්කොල, කරපිංචාකොල, කුඹුරු කොල, එරමිණියාකොල, මුහුදුහුණු මේවා සහ ලුණු ලා කොටා මලවා බඳිනු. දියවත්කරනු. රතටයි.

උගුරේගෙඩිවලට:- නිකදළු, කුඹුරුදළු, දෙහිදළු මේ ඉස්ම නස්‍යකරනු. දෙදුරු, එන්සාල්, මිරිස්මුල්, ඔලිඳකොල, නිකකොල, දෙඩම් ඇඹුලෙන් අඹරා පොට්ටනිබැඳ කවේතියා කෙල ගිලිනු. කුප්පමේනිය, පල්මානික්කං, තලතෙල් එක්ක අඹරා කවේතියා කෙල ගිලිනු.

## රතගඩුවට

නිකකොල, පෙරුංකායම්, ඔලිඳඇටමද; මදටියඇටමද, කුඹුරුඇටමද, පුස්ඇටමද, හොරමල්, කැකුනමල, ගෙරිපස්, බැවිල පොල්කටු අඟුරු හින්මැලියම් මේවා දෙඩම් ඇඹුලෙන් කිකිළි බිජු සාරුවෙන් කිතුල් පැණියෙන් අඹරා ගානු. සියලු රතගඩුවලට පත්තුවයි

එැතල, හීන් බෙ‍ෟ විශකොල, මල් තම්පලාකොල සියඹලාකොල, නාපිරිත්තකොල, දෙහිගැට මේවා අඹරාගානු, ඇඹුල්බෙතයි. එඩරුකොල, පෙනෙරකොල, හීන්කරිවිල තල තෙලෙන් මලවා බඳිනු. ඔඩු ඇදෙයි.

---

## තෙල්

ඔලිඳකොල, දියහබරල, හාතවාරිය, පිටවක්කා, උඳුපියලි, පොල් එක්ක කොටා මිරිකා ලිපතබා මීට කල්කයට කරාබු, වසවාසි, සාදික්කා, පෙරුංකායම්, තිප්පිලි, දෙදුරු, සුදුළූනු, මීඉටි මේවා තෙලටයොදා කල්ක ඉටිපදමට බා පෙරාගෙන සියලු ඔඩුවනවලට පිඹිනු. ගානු.

හපුපොතු, මඟුල්කරඳපොතු, කැප්පෙට්ටියාමුල්, මාරාමුල් කැප්පෙටිය, කපුවල්ලිය, ඇට්ටමුරු කොල, තම්පලා කොල, ඔලිඳ කොල, බිම්තඹුරු කොල මේවා යුෂ නැළිය බැගින් ගෙන ලිපතබා තලතෙල්, එඩරුතෙල්, පොල්තෙල් වත්කර ලිපතබා මීට මීඉටි දමා මේවා එකවගේ තුත්කලඳ බැගින් වැටකෝ ඉස්මෙන් අඹරා තෙලට යොදා කකාරා තබාගෙන සන්නි ගඩුවලට සියලු ගඩු වලට බොන්ටදෙනු. ගඩුවල ගා තවනු. හන්දිවලට තෙල් අල්ලනු.

හාතවාරියමුල්, දත්කොල පොතු, අත්කෙන්ද කොල පොතු ලුණුවරණ කොල පොතු, දියහබරල, පතම්පෙකි. උඳුපියලි කොටා මේවා කොල යුස එකපමණගෙන ලිපතබා තලතෙල් එඩරුතෙල් මීතෙල් කොහොඹතෙල්, එලගිතෙල් වත්කර කකාරා ලනුපදමට බා තබා සියලු ගඩුවලට තෙල්ගා තවනු. කඳ ඇතුලේ ගෙඩිවලට බොන්ටදෙනු. ඉහතකී තෙලට කරාබු, වසවාසි, සාදික්කා, පෙරුංකායම් තිප්පිලි කොට්ටං, වැල්මී, දෙදුරු, සුලුළූනු මේ හැම සමව ගෙන අඹරා යොදනු.

දිවුල්මැලියම්, අරළු, මුරුංගා මැලියම්, මේහැම සම පමණට ගෙන අඹරා ඉහතකීතෙලට උණුවතුරෙන්දෙනු.

## වාත බන්ධනය

පපුවට මැදින් බෙල්ලහරහට කරප්පත් මතුවෙයි කිහිල්ලට අඟලක් ඇර පිතෙන් වාතෙන් එන බන්ධනයයි පිලවුතුත්දෙනයි අඟලක් ගසා පුළුස්සනු පපුව පිට යටිබඩ ඇලපත්දෙක අසුවඑයි අසාධ්‍යයි දැන වෙදකම්කරනු කලවා බන්ධනයයි. කලවයට කසයි සෙමෙන් එන කලවා බන්ධනයයි උගුර අසුරුවා එන උගුර බන්ධන යයි. යටිබඩ ඉකිලියේ පිතින් අවහත්තා ලේ බන්ධනයයි. කන් මූල සන්ධියේ කම්බුල් බන්ධනයයි. කම්මුල දෑඟුලක්ඇරඑයි වාත බන්ධනයයි. මේ බන්ධන දෙලහට තිල දැන පිළියම්කරනු.

**පිළිකාවලට බෙත්:-** බෙලිමුල්, මිදිමුල්, තොටිලමුල්, ඇද්දෙමට මුල්, දුනුමඩලා මුල්, පොල්පලාමුල්, බිම්තඹුරු මුල්, කටුවැල්-බටු මුල්, එඩරුමුල් සමවගෙන සැලකලා දිය හයක් වත්කර එළකිරි වත්කර එකට සිදුවා මීපැණි, එලගිතෙල්, එඩරුතෙල්, ප්‍රතිවාප කර සතියක් බොන්ටදෙනු. ලුණු ඇඹුල් වලකිනු තොර පිළිකා බඩේ පිළිකා සෑම ගඩු ගුණවෙයි.

දේවදාර, වචා, එල්බිජු, අරත්තඅල, මාදඹපොතු, ඉඹුල්පොතු නිකපොතු යුසඳ, දෙදුරු, උළුවාසාල්, ලසුනු තිකුළු, යහුනු, පෙරුම්කායම් මේවා සමවගෙන අඹරා කායම් පිස දෙවේලේ සති යක් වලදනු. කුසපිළිකා ආදී සෑම උදරරෝගනාසා

---

## කණ්ඩමාලෙට

ගුලියක්:- උළුහාල්, තිප්පිලි, වැල්මී, ඉඟුරු, මිරිස්. අසමෝද-ගත්, කළුදුරු, සුදුදුරු, සිනක්කාරන්, ත්‍රිජාත, මයුරතුතු, අමුක්කරා, වේලාකොල, නිකපොතු, නිකදළු මේවා සමව කිරාගෙන දෙහිඇඹුලෙන් අඹරා ගුලිකර වියලා තබාගෙන දෙහිඇඹුලෙන් හෝ ඇඹුල්දෙඩම් ඉස්මෙන් හෝ කණ්ඩමාලරෝගයට දෙනු.

**උගුර ඇසිරීමට:-** වෙඩිලුණු, සීනක්කාරං, පල්මාණික්කන් අමුක්කරා, සඳුන්, වැල්මී සමවගෙන අඹරා දෙහිඇඹුල් හා දොඩම් ඇඹුල් දමා තකාරා බොන්ටදෙනු. ගලක්සාරා කණ්ඩමාල කැපී උගුර ඇරේ. බටුකර, ඉඟුරු, ගම්මිරිස්, සවිඳව මිරිකුළමූල්, සස් සඳ ලසුනු සමවගෙන අඹරා රෙදිකඩ බැඳ උගුරේ ගැවෙන්නට තබනු.

ඔලිඳකොල, පරණ ලුණු, පරණ සියඹලා, ඉඟුරු, වදකහ මුරුංගාඅල, පල්මාණික්කම්, සීන ක්කාරං මේවා මීයෙන් දොඩම් ඇඹුලෙන් අඹරා කටේතියා කොල ගිලිනු. කණ්ඩමාලේට යහපති.

කලුදුරු, සුදුදුරු එත්සාල්, සවිඳලුණු, බලල්ලුණු, යවසාර ලුණු, සුවසළුණු, වෙඩිලුණු, ලේවාලුණු, සීනක්කාරං, පල්මාණික් කං, වදකහ, ඉඟුරු, මිරිස්, ලසුනු, ඔලිඳදළු, කුඹුරුදළු මීයෙන් අඹරා දොඩම් ඇඹුලෙන් අඹරා තලතෙලෙන් එඬරුතෙලෙන් බොන්ටදෙනු. තිකකොල ඉස්මෙන් හිඟුරුපට්ටා ඉස්මෙන් නස්‍ය කරනු. උගුරේ අටගත් සියලුලෙඩවද කනකම්සාදියටද ගල්කණ්ඩ මාල වලටද ලේ කණ්ඩමාලවලටද කටු කණ්ඩමාලයටද ගලක් කාරාවටද යහපති.

කළුහබරල අල ගලගා දොඩම් ඇඹුලෙන් බොන්ටදෙනු කාණ්ඩමාලෙටයි.

**ගලක්කාරාවට;-** ඒකාවේරිය මුල්, එලබටුකර, පල්මාණික්-කං, මීමූරුවට දෙහි ඇඹුලෙන් අඹරා පොවනු. කුකුරුමාන් ගෙඩියේ පොතු පල්මාණික්කං මීමූරුවට තිත්තකපුරු මේවා දෙහි ඇඹුලෙන් අඹරා පොවනු, ගලක්කරු ගුණවේ ඒකාවේරියමුල් දෙහිඇඹුලෙන් ගලගා මයුරතුතු කුඩුකර දමා තලතෙල් සමග දෙනු. කුප්පමේනිය යුෂ හිඟුරුපට යුෂ මයුරතුතු සමග අඹරා ගානු ගඩු ඉහිරේ.

සුදුළූනු, මිරිස්, ඉඟුරු, පස්කුළු, සවිඳව, වැල්මී සීනක්කාරන් තුරිසි තලතෙලින් අඹරා මූවතුල තබනු.

උක්හකුරු බදුල්ලඇට දූත්තඅල රත්නිටුල් මූල් දළුක්කිරි වරාකිරි සමග අඹරා ගෙඩිපිට ගානු. කාණ්ඩමාලගෙඩි ගුණවේ,

රසදිව ඉඳිමි දිව කළුපාටවී තිබේනම් වල් ඉද්දපොතු කෑලි පොතු තලතෙලින් අඹරා රෙදිකඩබැඳ කටේ තබා යුස ගිලිනු.

බුළුගෙඩි පුළුස්සාගත් අළු මීමුරුවට මයුරතුතු මේවා සමව ගෙන දෙහිඇඹුලෙන් අඹරා බොන්ටදෙනු.

ගුලියක්:- ඉඟුරු මිරිස් කරල්සැබෝ මීමුරුවට මයුරතුතු කළුදුරු පුස්කර සමසේ කිරුගෙන පෙතෙලගෙඩි මිරිකාගත් යුසින් හොඳහැටි අඹරා මුංඇට පමණට ගුලිකර වියලා තබාගෙන කණ්ඩමාලරෝගයට ඇල්වතුරෙන් දියකර දෙනු. වරකට ගුලි දෙක බැගින් දෙනු.

ලුණුකැට සමඟ දුන්තෙල් අඹරා දෙහි ඇඹුලින් දියකර පොවනු.

මිරිකුළු දළු සබරලඅල දෙහිඇඹුල් හා තලතෙලින් පොවනු.

මීමුරුවට බලිමැටි, පල්මාණික්කන්, එළබටුකර, හිඟුරුපට යුසින් අඹරා උණුදියෙන් දියකර පදමට කකාරු පිටගානු. වේළුනු පිට ගානු

උගුර රිදේනම් සස්සඳ මුල්, වැල්මී පොල්කිරෙන් අඹරා කඩ පින්නේ තම්බා කටේතබා යුස ගිලිනු.

ඉඟුරු, සුදුළූනු, මිරිකුළුමුල්, කුරුඳුපොතු, එල්බිජු කරඳ පොතු, ගොමුයෙන් අඹරා ගෙඩිපිට ගානු.

බෝපොතු, සාරණමුල්, සවිඳව, සීනක්කාරන්, ඉඟිනිඇට අරළු, මයුරතුතු, වගපුල් මේවා අඹරා තිඹ තෙලින් කලතා කකෑරු උණුවෙන්ට තබා රෙදිසඩකා ගා කටේතියා යුස ගිලිනු. කණ්ඩ මාල ගුණවේ

## තවත් ගුලියක්

චතුසුද්ද මුල්, රත්නිටුල් මුල්, මිරිකුළු මුල්, මිමූරුවට ඒකා වේරිය මුල්, පුපුල මුල්, දෙහිලෙලි, කුකුරුමාන් ගෙඩි, සීතක් කාරන්, මයුරතුතු, සවිඳව, වෙඩිලුණු මේ සැම සමව කිරුගෙන දෙහිඇඹුලෙන් අඹරා බුත්සරණ ඇට පමණට ගුලිකර වියලා තබා ගනු. දෙහිඇඹුලෙන්ද, හිඟුරුපට යුසින්ද ගුලියක් බැගින් දෙනු. හබරලපිති උණුඅළුවෙන් උයා මිරිකා යුසට ගුලියක් මයුරතුතු කුඩු කරදමා දියකරදෙනු. මලවුන් නැගිටි (කණ්ඩමාල ගුලියයි)

## වේදුවක්

මදටිය, කරඳ, එනුවරණ, අංකෙන්ද, වෙල්ලන්ගිරිය මේවායේ පොතු සමවගෙන වතුරදමා ලිපතබා තම්බා වේදුපානු.

ඉහතකී පොතු පොල් සමග කොටා මිරිකා යුසට එඬරුතෙල් තලතෙල් පොල්තෙල් පත බැගින්දමා ඊට කල්කයට කළුදුරු සුදු දුරු, වගපුල්, ජාතිපල, කරාබුනැටි, අසමෝද, සවිඳව, සීතක් කාරම් අඹරා තෙලටයොද පදමට සිඳ බා පෙරා තබාගෙන බොන්ට දෙනු. කන වත්කරනු. පිටගා තවනු. කණ්ඩමාල ගලක්කරා සැම විසාදි ගුණවේ.

## තෙලක්

එලබටුකර යුස, නියඟලා යුස, හිඟුරුපට්ටා යුස, කුප්පමේනිය කොල යුස පත හතරක්ගෙන වැල්මී, වදකහ, සීතක්කාරං, මයුර තුතු, සුණ්ඨි, මිරිස්, කළුදුරු, සුදුදුරු, අසමෝදගන්, සවිඳව ලසුනු සමසේගෙන අඹරා දමා පදමක් කකාරා කහ කුඩුකර දමා තෙලට යොදා පදමට සිඳවා බා පෙරා තබාගෙන පොවනු. ගානු කටේ උගුරේ ගා සෙම හරිනු. තෙල් ගා තවනු. කන වත්කරනු. සැම කණ්ඩමාල ගුණවේ. අත්දුටුවයි.

අරළු ත්‍රිජාත, බුලත්, ඔලිඳ, කුරුඳු මේවායේ මුල්ද දුරු දෙකද සමවගෙන කොටා රෙදිකඩ බැඳ උගුරේ ගැවෙනසේ කටේ තබනු. පිලිකා අර්බුද ගලක්කරා ගුණවේ.

# රතට

මදටිය කොල පොතු කොටා කකාරු ගානු. ඊපිට දුම්මල කුඩු දමනු. රත ගුණවෙයි.

කුඩුම්රිස්දළු රබ්බඩපැණියෙන් අඹරු ගානු. රුක්අත්තන කිරි තලතෙලින් ගානු. පිට දුම්මලකුඩු දමනු. රත ගුණවෙයි

තොලබෝ අල පෙනෙරකොළ අඹරු ගානු. දූවන පනිත රත ගුණවෙයි. සිවියදළු ඇල්දියෙන් අඹරු ගානු. ගුණවෙයි.

කුරමුල් සියඹලා කොල වේලාකොල අබකොල, රත්තම්පලා කොල රත්මල් දෙමටමල්, ඔලිඳකොල, එලබිම්තඹුරුකොල මේ හැම ඔලිඳකොල යුසින් අඹරු පොල්කිරිදමා දියකරගානු.

දෙදුරු, කීකිරිදිය, හිත්බෝවියා ඇට, කොච්චන් මනෝශිල තලතෙලින් අඹරු ගානු. රත ගුණවෙයි.

එඩරුඇට එම කොල, වදමල් මේවා උරුලැ තෙලින් අඹරු ගානු. පනිතරත ගුණවේ.

මදටියකොල පොතු, කරඳ පොතු, මුරුංගාකොල, කෙල කොල, මූස්ඇත්දකොල පොල් සමග කොටා මිරිකා තැටියට වක් කර අව්වෙන් සකාරා ගානු. සියලු රත ගුණවෙයි.

සාතාවාරිය අල, සපුංකොල, මූරුවාකොල යුස එක පමණට ගෙන සකාරාගානු. රත බැහසේ.

**පැලැස්තරයක්**:- විල්දුම්මල, මීඉටි ගිතෙලින් උනුකර රෙදි කැබලිවල ගා පැලැස්තර අලවනු. රත ඉසිරේ.

---

# රත අතටගන්නා බේත්

මයුරතුතු, වේලාකොල යුසින් අඹරා අතේගා රත අල්ලා සිටිනු. අතට එයි. එවිට වරාකොල ගෙන අත පිසිනු.

ඡවම:- වඳුරු වසුරු, උඳුපියලි, තලතෙල්, අළුකෙහෙල් යුසින් අඹරා අතේගා අල්ලනු රත අතට එයි.

ඡවම:- මොණරපිල් පුළුස්සා අළුගෙන දෙඩම් ඇඹුලෙන් අතා උණුකර අතේ ගා රත අල්ලා සිටිනු අතට එයි එවිට උණු දියෙන් අත සෝදා පිහියෙන් සූරාදමනු,

ඡවම:- තිකහොල යුස රබ්බඩපෑණි තලතෙල් සමග උරුලෑ කලන්දුකර අතේ ගාගෙන රත අල්ලනු, අතටඑයි, ලුණුදිය අල්ලා කෙහෙල්ගසේ අත පිසිනු. අතින් ඉගිලෙයි. දුවන පතින රතට ප්‍රත්‍යක්‍ෂයි·

---

## ගැට අරමණයාට

දෙදුරු. අසමෝද, මුරුංගකොල අංකෙන්දපොතු, කැප්-පෙටියා පොතු මේවා පොල් සමග කොටා මිරිකා තකාරු තෙල් පැදුනකල පලමු කී සරක්කු ජාපාලඇට තුනක් සමග අඹරු යොදා පදමට බා තබා සල්ලි අටේ කතිසමට විතර විලකොල මුදුහුණු මේ බේත් සමභාග ගෙන බුලත් සීයක් ඉස්ම මිරිකා එම ඉස් මෙන් දවසක් කොටා ගුලි සෙවන විසලා සත්දවසක් දෙවේලේ කන්ටදෙනු. අතික් සත්දවස දිය වත්කරනු ලුණු ඇඹුල් හරිනු ගැට අරමණයාටයි.

ඡට දුම්බෙත්:- ගෙන්දගම් කලඳයි. මුදුපෙත කලඳයි, පල් මාතික්කං, පුස්කර, ගුගුල් ගල්තහර, හිරියල්, මාංජෙෂ්ට, ශසන්‍ර දෙව්දුරු, සතකුප්ප, වලහසාල්, අමුක්කරු, ගල්මද, කාන්දත්ගල් කලදබැගින්, රසදිය, ඊයම්, වදකහ, තියගලා, අබ, ඉඟුරු, වරාමුල් කාලං 3 බැගින්

යුසටබේත් කරල්හැබ කොල පොතු මුල්, මදුරුකොල, බුලත් හිරිදා, තලාකොල, කීකිරිදිය මේ බේත් ඉස්මෙන් අඹරා රෙදි පොට් වටි 4 බැඳ පොල්කටු අඟුරෙන්දවා දවස දෙවේලෙ දුම්පානු. සත් දවසට දියවත්කරනු. ලුණු ඇඹුල් නොකනු. ගැට අරමණයාටයි.

ජටම:- සාදිලිංගම්, රසදිය වෙල්ලිප්පාසානං මංචාඩි 5 යි තුත්තං මංචාඩි 5 යි කළුදුරු කලං 1 යි සුදුදුරු කලඳයි ලසුනු කලඳයි තිප්පිලි කලං 1 යි කොත්තමල්ලි කලං 1 යි උළුවා කලං 1 යි සාදික්කා කලං 1 යි තරාබු කලං 1 යි වසවාසි කලං 1 යි වගපුල් 1 යි අරළු 1 යි නෙල්ලි 1 යි.

හකුරුවිල්ල කොල කුරුඳුපොතු කුඩුමිරිස්පොතු කරල්හැබ කොල ගඳපාන කොල මැල්ලකොල දුම්මැල්ලකොල මේ බේත් වේලා කුඩුකර තවකලඳක් කිරුගෙන මේවා කඩසරක්කුදමා අඹරා දෙකලං බර පමණ ගෙන දහනතරක් පොට්ටනිබැඳ මී අගුරෙත් සමග උදය දුම්දෙනු.

## සියලු ගඩුවලට

කැඳ:- මිරිකුළුමුල්, මදටියපොතු, සස්සඳමුල්, යක්බේරිය කොල, ගම්මිරිස්මුල් මේවා කොටා යුසට ගීතටිනාල්දමා කැඳදෙනු. පිට පිට තුන්දිනක් දෙනු.

මැල්දුම්:- ගඳපානකොල කහ ලුණුලා කොටා මලවා බඳිනු.

කපුකොල, යක්වනස්සකොල, දත්කැටියාකොල ලුණුවරන කොල පොතු මේවා සමවගෙන කොටා කහ ලුණුලා මලවා බඳිනු

පුවක්කොල කහ ලුණුලා කොටා මලවා බඳිනු.

ගොරක, හරත්සහ සමවගෙන අඹරා කබලේ කකාරා ගඩුපිට තහඩුවසේ තබා බඳිනු.

මුරුවාකොල, බටුකරවිලකොල, මැල්ලකොල පොතු සමව ගෙන කහ ලුණුලා කොටා මලවා බඳිනු.

කුඹුරුකොල, ඇඹරන්ගාකොල, රුක්අත්තනකොල කොට්ට පොල් කහ ලුණුලා කොටා මලවා බඳිනු සියලුම ගඩු ගුණවේ.

රුක්අත්තන පොතු, හොර පොතු, කැකුණ පොතු, තිකපොතු කොටා යුසගෙන ඉඟුරු, සුදුළූණු, දුරුදෙක, වවා මේවා ටිකා ටික ගෙන අඹරා දමා හීනටිහාල් පිටි සමග උයා රොටි තනා තබනු. ගඩු ගුණවේ.

# තෙල් හා බේත්

ගොන්කැකිරි කොළ, මදුරු කොළ, තුඹකොළ මෙකී දේ එ
තරමට මිරිකා තලතෙල්, එඬරුතෙල්, පොල්තෙල්, මීතෙ
ගිතෙල් එකතරමට ගෙන දෙදුරු අසමෝද තිප්පිලි කරාබුනැටි ව
වාසි පල්මානික්කං සීනක්කාරං තෙල්ලික්කා ගෙන්දගම් විශලිකා
අබ ඉඟුරු ගම්මිරිස් තිපල් මෙකී සරක්කු සුනුකර තෙලටද
කල්ක ඉටිපදමට බා පෙරා සෑම විසාදිවලට තෙලගසනු.

මුරුවට, මීලලපොතු, හොඩලඅල, තොලබෝඅල මෙ
කීවා පොට්වනි බැඳ තවනු ඔඩුරත්තයි.

වවුලැටිය කොල පොතු අතෝදා, හිරුස්ස, ඝරඳකොළ, බි
තඹුරු කොළ, වවුළු බෙටි මෙකී බේත් කොටා උඳුලල ලිපතබා
බේත් ඉස්ම සමග දෙහි ඇඹුල පැසවා ගානු ගල්රත ඉසිරෙයි.

පුස්ඇටමද, කුඹුරුඇටමද දෙදුරු සුදුළූනු ඉඟුරු
පෙරුම්කායං වච්චනාවි දෙල්කිරි අට්ටික්සාකිරි කීකිළිබිජු සු
සාරු එක්කොට අඹරා පත්තුලනු සියලුගඩු ගුණවේ.

ගඩු එක්කිරීමට:- ඇට්ටඹුරු කොල පොල්කිරෙන් තම්බා
අඹරා ගානු සියලු ගඩු එක්වේ.

ගඩු පොඩිවීමට:- සියත්දුඹුලු, මීඅංකුඩු, කුඹුරුඇටමද, මු
ලුණු, නීටුල්කිරි, විගොල්කිරි මෙසැම අඹරා ගානු ගඩු වියකේ

කැප්පෙටියා පොතු, සාතාවාරිය කොල, පුපුලකොල, තරණ
කොල, පින්තකොල, ඊල්ලකොල සමවගෙන කහ ලුණුලා කොටා
මලවා බඳිනු ගඩු රළුවට යහපති.

ගඩු පුරුක්ඇදෙන්ට:- සියඹලාඇට, සියඹලාදළු මූනමල්
ඇට හා දළු හාල්පාතුවෙන් තම්බා අඹරා මීපැණියෙන් අනා ගානු
පුරුක්කොල, පතම්පොති හීනටිහාල් සමග කබළු පිසතබනු.

මුරුංගපොතු, සියඹලාපොතු, හොඩලඅල ඉස්ම හීනටිහාල්
සමග කබළු පිසතබනු.

කළු හබරල අල උණුඅළුපල්ලේ තම්බා දෙඩම් ඇඹුලෙන් අඹරා තබනු.

ගොඩකිරිලල පොතු, රුක්අත්තන පොතු සීනච්හාල් සමග කබළු පිසතබනු ගඩු පුරුක් ඇදේ.

---

## සියලු ගඩුවලට

අනුගැට, දෙහිගැට, දෙඩම්ගැට, මිදෙල්ල පුච්චා ලුණුලා උණු අළුවෙන් උයා තෙල් හිඳෙන තෙක් උයා කපුඇටමඳ අමුලබු උණු කබලෙන් පුළුස්සා ගොරකා ඇඹුලෙන් තෙල් හිඳෙනකන් උයා නහරඔඩුනම් අරළු, වච්චනාවි, උළුහාල්, දෙදුරු, අසමෝද මෙකී යුසින් උයා ගල්දෙක ඇලෙනතුරු අඹරා පසුවඳ හික්මැලියම් දමා අඹරා ගානු.

මීටම ඉඟුරු තලා කහ ලුණුලා උණු අළුවෙන් උයා බඳිනු. ගල්රතයටයි. රත්නෙටුල්, සෙංකොට්ටන්, ඉරමුසු, බදුල්ල ඇට අරළු, පාවට්ටාමුල්, දළුක්පොතු, වරාපොතු, ඇහැලපොතු, ලුණු වරණපොතු කොහොඹපොතු ඇට මද. දේවදාර, වරාමල් හොමු යෙන් අඹරා ගානු. සියලු ගඩුවලටයි.

පස්කුළුබඩු, තිපල්, ලුණු, දුරු, කොට්ටං, වඳකහ, වියල්දුඹුළු දේවදාර, පාවට්ටමුල්, රත්නෙටුල් මුල්. කන්ස මේ හැම කසපැන් දියෙන් අඹරා පදමට කකාරා ගානු. සියලු ගඩු ගුණවෙයි.

ඉරමුසු, සැවැන්දරා, වැල්මී, නෙළුම් අල, සඳුන්, කොට්ටං කරාබු, කොමදිඹුලා අඹරා ගානු ගුණවේ. ගල්රත ගුණවේ.

නිරිවානාගල් දළු කුඩුකර අසමෝදගත් දෙදුරු උළුවා අරළු බුළු අබ හෙන්දගම් ඇහැලපොතු කිකිළිබිජු ලෙලි රත්හඳුන් දෙඩම් ඇඹුලෙන් මේ හැම හොඳට අඹරා පැසවා ගානු.

යබර රත්කොට සිනිඳුකර දෙඩම් ඇඹුලෙන් අඹරා ගානු ගල් රතයටයි.

## දුවන පනින රත ගඩුවලට

ගොරක, කැකුණ, වරුකොල මල් මේ හැම කොටා යුසගෙන ගොමූත්‍රා සරියට ගෙන අරළු සුදුදුරු අඹරා කලතා පත්තු පදමට සකාරා ගානු.

මූරුවා කොල, රදළිය කොල, කුඹළු කොල මෙකී ළද් යුස ගෙන ලුණුකැටි තිබුණ වලඳකින් කැල්ලක්ගෙන අඹරා ගා අදිනු. දුවන පනින රත ගුණවේ.

මූරුවාකොල ඉස්මෙන් හීනටිහාල් කැඳ උයා ගානු ගුණවෙයි එම ඉස්මෙන් රසඳිය මංචාඩියක් පමණ ගෙන පොඩිකර කබලෙන් පිසගානු.

ඡටම:- පාවට්ටාදළු, මූරුවා දළු බූලත්, කිකිළිබිජු සුදුසාරු වෙන් අඹරා ගානු. දුවන පනින රතටයි.

පොල්කටු අඟුරු සහ රත්නිටුල් කොල ඇඹුල්දෙඩම් ඉස්මෙන් අඹරා ගානු.

අගල්ආඳුර කොල පුළුස්සාගත් අළු, බූලත්කොල, මූරුවා කොල එකට අඹරා ගා අදිනු. දුවන පනින රත ගුණවේ.

රතට කසාය:- රසකිඳ, වැල්මී වම්මුතු, පැපිළිය කසායකර සතියක් දෙනු.

---

## රත කඳයට ගිලුනාට

අතෝජා කොල පොල් සමග කොටා මිරිකා මාදුපදමට සිඳ පෙරා මඳක් පොවනු ගානු රතයමතුවී ගුණවේ.

හාතාවාරිය, මූරුව දූල්, රත්මල්, පිළිහුඩුපලා, දියහබරල, මද-ටිය, කරල් සැබෝ මේවා කොළද බලුදං පොතු මේවා සමව ගෙන තැඹිලි පොල් සමග කොටා මිරිකාගත් යුසට තලතෙල් යොදා ළිප තබා දෙදුරු, ලසුනු, කුළුරණ, සාදික්කා, සවිඳව මෙයින් කලං ½ බැගින් ගෙන ඒහැම බරට ත්‍රස්තවාළුමුල් ගෙන අඹරා යොදා මාදු පදමට සිඳ පෙරා තබාගන වයස්බලා පොවනු. බාලයන්ගේ සියලු රත ගුණවේ.

එරබදුපොතු, මූරුවාපොතු, කුඩුමිරිසපොතු, අංකෙන්දපොතු සාල් මෙකී මුල් පොතු ගෙන ගැට දෙඹම් ඇට පොතු ඇත්ඇට කැප්පෙටියා පොතු සාල්මැස්සත් ඉහටි මේ හැම දෙඹම් ඇඹුලෙන් හුණුටිකක් හා අඹරා ගානු. ඇකාන්සා ගුණවෙයි.

## සියලු ගඩුවලට

කිරිවාතා ගල්දවා කුඩුකර සීල වැඩිකර ගැඩුඹපොතු ඇට කුඩු ගඩුවේ ක්පවිටකදමනු. ඉහිරේ

අන්කෙන්ද කුඩුමිරිස් රුක්අත්තන, තික, මිල්ලපොතු මේ යුසගෙන සීනටිහාල් පිටි විතරකට ගෙන හාල්පිටි එක්ක කබළු පිස රුක්අත්තනකොල, කුඹුරුකොල ඇම්බරැල්ල කොල මේ විතරටගෙන අඹරා කබළු පිස බඳිනු.

යටකී පොතු ටික ටික ගෙන කකාරු සුදුදුරු, සිවංගුරු, ලසුනු අබ සම විතරටගෙන හාල්පිටි සම බාගගෙන පොල්කුඩු ටිකක් ගෙන සුදුදුරු එක්කොට මලවා කබළු පිස ඉස ගඩුවේ ගානු. සියලු ගඩු ගුණවේ.

කපුඇට, දෙඹම්ඇට මද, අමුළුනු, රුක්අත්තනපොතු මෙකී දේ පුළුස්සා කිරිවාතගල් කුඩු, වියන් දුඹුලු මේ හැම දෙඹම් ඇඹු ලෙන් අඹරා ගානු. සියලුගඩු ගුණවේ.

ලපටි පුවක්මල්, වරකාපොතු, තොටිලපොතු, හොරපොතු කැකුණපොතු මේවා යුස මිරිකා ගෙන එපමණ එලමූත්‍රා යොදා කළු දුරු, අරළු අඹරා ඊට යොදා කකාරු පත්තුවගානු. ගඩු වැනසේ.

රත්තම්පලා, කපුලෙලි, බිම්තල්මල්, සක්පොඩි පුළුස්සා අළු සමග තලතෙලින් අඹරා ගානු.

කුප්පමේනිය කොල, පුස්ඇටමද සමමගෙන ලුණු දියෙන් අඹරා ගානු.

සියඹලාකොල, පිටවක්කා කොල, සක්වනස්ස කොල සමව ගෙන දෙහිඇඹුලෙන් අඹරා ගානු.

කුඹුරු ඇටමද, අත්තන ඇට, එලබටුකර, පුස්ඇටමද දෙඹම් ඇඹුලෙන් අඹරා ගානු.

ගස්කසඹිලිය, වැල්කසඹිලිය, ලේවැරැල්ල, නෙළුම්, හොඩල අල, එරබදුපොතු එල ඔලිඳකොල, කුකුරුමාන්ගෙඩි පොතු මේවා සමවගෙන තම්බා අඹරා ගානු සැම විසාදි ගුණවේ.

ගස්කසඹිලිය ගණඩොල්කුඩු ඇඹුල්දෙඩම් යුසින් අඹරා ගානු සැම ගෙඩි වියකේ.

අබ, කරඳඇට, කුඹුරුඇට මද, පුස්ඇටමද, ගොල්කිරි ලුණු කැට සමග අඹරා ගානු. ඒ මතුපිට යබරකුඩු දමනු ගඩු වියකේ.

පොල්කටු අඟුරු, කැප්පෙටිය කොල පොතු එම පිළිල ඇඹුල් දෙඩම් ඉස්මෙන් අඹරා ගානු.

ගස්කසඹිලියා කොල, තොලබෝ කොල, බේදුරු අල සමව ගෙන දෙහි ඇඹුලෙන් අඹරා ගානු.

පුස්ඇටමද, කුඹුරුඇටමද, කරඳඇටමද, කිකිළිබිජුකටු දෙහි ඇඹුල් ලුණු සමග අඹරා ගානු

බටුකර අත්තතදළු පුස්ඇටමද දෙහිඇඹුලෙන් අඹරා ගඩුවේගානු, සියලු ගඩු ගුණවේ ඉසිරෙයි.

වැල්රුක්අත්තනපොතු, වල් අබකොල කහ ලුණුලා කොටා මලවා බඳිනු. විසලි ගඩු ගුණවෙයි.

දියහබරලකොල දෙඩම් ඇඹුලෙන් උයා අඹරා දීකිරෙන් අනා ගානු.

**ගඩු පැසවන්ට**:- තඹලකොල, උලුපියලිකොල, කැකුළුහාල් එකට අඹරා ගානු. මදුවැල්කිරි, කරඳකිරි දෙවගේ පිඹිනු ඔඩුසිඳේ.

හිටම:- අංකෙන්ද පොතු, කැප්පෙටියා පොතු, මුරුංගාපොතු පිලමුල්, පාවට්ටා මුල්, යක්බේරිය මුල්, කැප්පෙට්ටිය, මදටිය කොල, කොහොඹ කොල පොතු යුස මැඩ ගෙන පොල්ගෙඩියක කිරි එක්කර ලිපතබා මීට දෙදුරු, ලසුනු, අසමෝද, කිප්පිලි තිකුළු, හිඟු, සූණ්ටි මිරිස්, වගපුල්, වැල්මී, කොට්ටං මෙකී සරක්කු මංචාඩියක් එක්කොට බා පෙරා ඔඩුවටඅරිනු. සත්සියඅනූවක් ගෙඩි ගුණවේ.

පොල්කුඩුපලා මිරිකා යුස ගෙන මදිච්චිකරනු. රත අනටළුයි කෙ ගෙල්ගහට අතගහනු.

**කසායක්**:- දෙසඳුන්, වැල්මී. සැවැන්දන, ඉඟිනිඇට නැඹිලි දියෙන් අට එකට කකාරු දෙනු සියලු රත මතුවෙයි.

---

## රතට හා තවත් ලෙඩට

මාදන්පොතු කොල, දෙදුරු, සුදුළූනු, සියඹලා ඇට මනාවයි පැහිච්ච පොල් එක්ක කොටා මිරිකා තෙල් සිඳ බොන්ටදෙනු. රතලෙඩ මතුවෙයි.

එඬරුපොතු, මදටියපොතු, වල් ඉඟුරු අල එක්කොට කොටා මලවා බඳිනු.

පොල්ගහේ පොතු කහ ලුණු ලා උණු අළුවෙන් උයා බඳිනු. කලල බන්‍දනයටයි.

ගෑනු පිරිමි බෙත්ලාපුවයි පැමුණුනු දෙසයට නිතුල්මුල් පොතු පොල්කුඩුඑක්ක කොටා මිරිකා ළිපතබා දියවත්කර සීනාටිහාල් දමා තල පිසකනු. තලතෙල් එක්ක කනු. වමනේ එක්ක බෙත් වැටෙයි.

මහුල්කරඳ පොතු, නිතුල්, රත්කැලිය පොතු කොල පුස්වැල් නිකපොතු පොල්එක්ක කොටා මිරිකා සිඳගානු. රතඅනටඑයි පැගිරි ගහකට අතගසනු. අළුකෙසෙල් ගහට අතගහනු. අවරිය කොල, කොල්ලංකොල කොටා පොල්කිරි. තනකිරි සමව පොවනු. බඩගසායයි

## පණුකැවිල්ලට

පැහිච්ච දෙඹම්ඇට පොල්සමග ලුණු දියෙන් අඹරු ගානු.

## අරමණියට

වච්චනාවි, දෙව්දුරු, අතිඋඩයන්, කොට්ටන්, උළුවා, කොත්ත මල්ලි, තෙල්ලික්කා ගෙන්දගං. කුරුඳු, පාසානං, වෙල්ලිප්පාසානං නාගපාසානං, ගරුඩපාසානං, සිවනඳපාසානං, පෙරුංකායම්, දෙදුරු ලසුනු, ගම්මිරිස්, පල්මානික්කං මේකී දේ කපුකොල දිගමෙනේ රිය කොල, වල්අබකොල දෙහි ඇඹුලෙන් අඹරා ගානු.

## කරමල් උදරයට

කලු හබරල අල දෙහිඇඹුලෙන් අඹරා මනාවක් විතර පොවනු බෙල්ලවටේගානු. මුරුංගා පොතු බක්මීපොතු තරණපොතු මදටිය පොතු එරබදුපොතු තොටිලපොතු අන්නාසි ඇඹුල් පොල් හීරස්ස පළු තොලබෝ අල මුරුංග පොතු, නිකපොතු, කුකුරුමාන්ගෙඩි පොතු, සවිඳව, මීමුරුවට, කහ, සුදුළූනු සමසේ ගෙන ඇඹුල් දෙඩම් ඉස්මෙන් අඹරා උගුරපිට ගානු. කරමල් ගලක්කර ගුණවේ.

ඉඟුරු, දෙදුරු, අත්තනපොතු, ලුණුදියෙන් අඹරා උගුරේ පිට මීතෙල් හා ඊපිට බේත් ගානු. උගුරු හිර ඇරේ.

රුක්අත්තනකොල පොල්තෙල්පානෙන් රත්කර තවනු.

හක්කුඩු, අමුක්කරා ඇඹුල්දෙඩම් ඉස්මෙන් අඹරා උගුර පිට ගානු.

**තෙලක්**:- නිකයුස, කුප්පමේනිය යුස, තලතෙල්, ගිතෙල් සමවගෙන ඊට වදකහ සවිඳව සීනක්කාරන්, අරළු, බුළු, නෙල්ලි, දුරුදෙස, වැල්මී, සුදුළූනු, සුණ්ඩි සමවගෙන චූර්ණකර තෙලට යොදා ලුණුපදමට සිඳ බා පෙරා තබා කටේගානු උගුරේගානු කන වත්කරනු බෙල්ලවට ගානු. උගුරේසෑමරෝ ගුණවේ.

## බගන්දරාවට

තුත්තෙබෝ අත්තන ගෙඩියේ මද, කුඹුරුඇටමද, දෙඩම්ඇට, ගස්කදුරු ඇට සමව ගෙන පොල් සඟ කොටා කඩබැඳ කඩ-පින්නේ තම්බා මද උණුසුමින් බගන්දරාවට තවනු.

**තෙලක්**:- මුරුංගාකොල, ලුණුවරනකොල, කරඳකොල ඉස්ම සමසේ ගෙන එපමණට තැඹිලි පොල්කිරිදමා ලිපතබා ඊට ත්‍රිවර්ගී තිප්පිලි, සුඟු, අබින්, සීනක්කාරන්, මීඉටි දමා තෙල පදමට සිඳ බා පෙරා තබාගෙන බගන්දරාවන උපදංශවන ඔඩුවන යන දියට ගානු ගුණවේ.

**පැලැස්තරයක්**:- පල්මානික්කං දෙකලඳයි, බිම්දුම්මල කලං හතරයි, කහ කෑල්ලයි, පොල්බැයක කිරි, තලතෙල් පතයි මේවා, මන්ඩේ පිට ගටාගෙන දම් ලියෙන් අඹරා රෙදි කඩ හා පැලැස්තර දමනු බගන්දරා උපදංශවන ගුණවේ.

**තවත් බේතක්:-** දියබෙරලිය දෙහිඇඹුලින් අඹරා ගානු ඔලිඳ හා තිකකොල සමවගෙන තරදියෙන් අඹරා ගානු.

සබරකුඩු, කලට්පොල්කිරි ගා කුඩුදමනු ඊට වතුසහඹිලියා පෙතෙරකොල, කපුකොල, වල්ගම්පලාකොල එක්ක කොටා කබලකට මිරිකා තෙල පමණට බා පෙරා ගසනු. හකුපිළිකෙටයි.

---

## බගන්දර පිළිකාවට

හෝතලාකොල, තියගලාඅල, හිරස්සපළු, වල්බේදුරු, අබ මදුරුකොල, වෙනිවැල්කොල, හොඩලකොල, ඇවරියකොල, ලුණු වරණකොල, මුරුංගාකොල, බෝකොල, මාළුස්සාකොල, ඔලිඳ කොල මෙකී දේ යුසගෙන ඊට තලතෙල්, පොල්තෙල් වක්කර සාළුදුරු, සුදුදුරු, පල්මානික්කන්, සීනක්කාරන්, සවිඳලුණු, ඉඟුරු, ගම්මිරිස් මෙවා අඹරා තෙලට දමා තල්ක පදමට බා පෙරා තෙල්ගසනු.

සාරණමුල්, මුරුංගාමුල්, කරඳමුල්, ඉඟුරු සමවගෙන ගොමු යෙන් අඹරා තබනු. බගන්දර සුවවේ.

දෙහිඇඹුලෙන් දියබෙරලිය හා දෙහිගෑට අඹරා ගානු.

තිකකොල හා ඔලිඳකොල සමවගෙන තරදියෙන් අඹරා ගානු.

වල්ලාදළු කහ සමග කොටා තලතෙලින් මලවා බදිනු. බගන් දර අර්බුද සුවවේ.

### ගඩුවලට

දුම්මැල්ලකොල, සමන්පිච්චකොල, කරඳමුල් ඉස්ම පත බැගින් ගෙන තලතෙල් පතක් වක්කර කරඳඇට, මීඉටි, කයිප්පු අරළු කලං 3 බැගින් අඹරාගෙන ඊටදමා තෙල පදමට සිඳවා ගානු. බගන්දරද උපදංශද සුවවේ.

**පිටට ආ බගන්දර ගෙඩියට:-** සුදුළුණු පුළුස්සා ගිතෙලින් අඹරාගානු. පුපුරායයි,

**ගඩුවලට ඇඹුල් බෙත්**:- තොලබෝඅල වතුකහඹිලියාකොල දෙහිඇඹුලෙන් අඹරාගානු.

ගැටදෙමටගෙඩි, නාපිරිත්තදළු, වල්තම්පලා, වේබඩ, සියඹලා ඇට, සියඹලාකොල, දළුක්පළු, සීරස්පළු හාල්පානු දියෙන් තම්බා අඹරාගානු.

**ගඩු මොලොක්වීමට**:- බෙල්ලන් පුළුස්සාගත් අළු මුහුදුලුණු එළගොම පුළුස්සාගත් අළු මීයෙන් හා ලුණුදියෙන් අනා ගානු. දෙහිගැට හා දළු දෙඩම්ගැට හා දළු නාරත්ගැට හා දළු හාල්පානු වෙන් තම්බා අඹරා ගානු.

සීරස්පළු හාල්පානුවෙන් තම්බා එළකිරෙන් අඹරා තබනු. එළකිරෙන් බෙලිමද තම්බා අඹරා තබනු. අමු තෙල්ලි පොල් කිරෙන් තම්බා අඹරා තබනු.

**ගෑමට තවත් බෙතක්**:- පරණ කොහොල්ලෑ ගලිස් තොලබෝඅල ගස්කසඹිලියා උණුඅළුවෙන් තම්බා පොල්කටුඅගුරු සමග දෙඩම් ඇඹුලෙන් අඹරා ගානු ගුණවේ.

පල්මානික්කං, බිම්දුම්මල, රත්තෙටුල් මුල්, අමුකහ දෙහි ඇඹුලෙන් අඹරා ගානු. විසාදි හිල්වෙයි.

නාපිරිත්තකොල, මාබණ්ඩාකොල, වල්තම්පලාකොල, සියඹලාකොල, රත්මල්, දෙමටමල්, රණවරාදළු, සීරස්සපළු, වැල් පෙනෙර කොල, දදකිරිය, කූරකොල, කුප්පමේනියකොළ, දෙහි පුංචි මේවා අඹරා ගානු. ගඩුවලට ඇඹුල්බෙතයි.

## සැම විසාදිවලට

දෙඩම්ලෙලි, නාරත්ලෙලි, අබිත් මේවා අඹරා ගානු.

හබරලඅල, ගිනපිහාල් අඹරා රොටිඋයා බඳිනු. පුරැක් ඇදෙයි

ගිරස්සපළු තබා ගිනටිහාල් රොටි උයා බඳිනු. සැම ගඩු පුරැක් ඇදෙයි.

දෙමටගෙඩි, පැහිච්චබටු, කුකුරුමාන්ගෙඩි මෙකී දේ තම්බා දෙහිඇඹුලෙන් අඹරා ගානු. පිටිඅල්ලේ අල්ලපිට විසාදිවලටයි.

හබල්ලපිති කොල, හුරුල්ලකොල, ඉඟුරුකොල, දෙඩම් කොල, මීකොල මෙකී බේත් යුස හා තලතෙල්, පොල්තෙල් ඊට යොදා සීතක්කාරන්, රත්තම්පලං, පල්මානික්කං, අමුක්කරාමුල් මේවා අඹරාදමා පදමට තෙල්සිඳ ගසනු. හකුපිළිකාවටයි.

රත්මල් උල්කෙන්දපොතු, කිරිල්ලපොතු, මීපොතු, වරාපොතු, එරමිණියාපොතු, මදටියපොතු, වැවරණපොතු සමවගෙන කොටා යුස මිරිකාගෙන කකාරාගානු ( මීපැණිසමග )

වේලාඇට, කුඹුරුඇටමද, පුස්ඇටමද, අත්තනඇට, අබින් සියන්දුඹුලු, ලිපයට අළු, තිටුල්කිරි, තිඹිරිපොතු, වෙල්ලොත්තිරත් ඔලිඳකොල, වරාකොල, හොඩලඅල, මුරුංගාමුල්, කරඳපොතු පොල් සමග කොටා කඩබැඳ කඩපින්නේ තම්බා මද උණුසුමින් තවනු.

ඉඟුරු, මිරිස්, කපුඇට, අබ, කොට්ටපොල් සමවගෙන කොටා කඩපින්නේ තම්බා තවනු.

තල, සතකුප්ප, එඩරුඇට, කොට්ටපොල් සමග කොටා කඩ පින්නේ තම්බා තවනු. සැම ගඩු බිසාදි ඉහිරේ.

හොඩලඅල, හබරලඅල පුළුස්සාගෙන කකවෙයියා පැණියෙන් අඹරා ගානු.

කුඹුරුඇට, කැටිලුණු, අබ, කරඳ, කිකිලිබිජු සාරුවෙන් අඹරා ගානු. (යබරකුඩු සමග)

## ඔඩුවලට

මාදන්පොතු, කහටපොතු, කරඳපොතු, දෙමටපොතු, රත්මල් පොතු, තඹල පොතු, බිම්තඹුරුකොල, දියමිත්ත, තුන්පත් කඳුරු පොතු මෙකී යුස පොල්කිරටයොදා ලිපතබා තෙල්පාටවූවිට පල් මානික්කං, බිම්දුම්මල, සීතක්කාරන්, තෙල්ලික්කා හෙන්දගන්, දුරු දෙවගේ සුදුළූනු අඹරා තෙලට දමනු තෙල සිඳ ඔඩුවනට දමනු ගානු.

පුස්ඇටමද, කුඹුරුඇටමද, කුප්පමේනියකොළ ලුණුදියෙන් අඹරා ගානු. හොරවිසලවටයි.

පිටවක්කාකොළ, සියඹලාකොළ දෙහි ඇඹුලෙන් අඹරා ගානු.

කහඹිලියාකොළ තොලබෝඅල දෙහි ඇඹුලෙන් අඹරා ගානු

එලබටුමද, අත්තනඇට, දෙහිඇට, දෙඹම් ඇඹුලෙන් අඹරා ගානු. සැම විසාදිවලටයි.

## හුඹස් බන්දන ගෙඩියට

සියඹලා, අලරිය, දඹල, මහ ගොන්කැකිරි මේ කොළ කොටා එලකිරෙන් අනා ඉස ගල්වනු.

පස්පැඟිරි පිළිල, කැප්පෙටිය, අමුසාහ ලුණු සමග කොටා මලවා බඳිනු. ගෙඩි ඉසිරෙයි

දෙහිමල් දෙහිඇඹුලෙන් අඹරා ගානු ගෙඩිවියකේ.

ඉඹුල්මැලියම්, දිවුල්ලාටු, බිම්මුල්, සබොරකුඩු, තිපල්ගලිස්, ඉඟුරු, මිරිස්, රාමයං, දෙදුරු මේවා සමවගෙන අංකෙන්දපොතු මිදෙල්ලපොතු, දෙඹම්ඇඹුල්, ලුණුදිය මේවා පත බැගින් යුසගෙන එක්කර කකාරා ගානු. ගෙඩි මතුවේ.

හිරුස්සපළු, දඹලකොල පොතු, ගොන්කැකිරිකොළ, ඇවරිය කොල එලකිරිඑක්ක ඉසගල්ලනු. දියවක්කරනු

මීට:- දෙමටමල්, රත්මල්, වේලාකොල දෙහිඇඹුලෙන් අඹරා ගානු සැමවියල්මැකේ.

මීට:- රතවරු පොතු, නිතුල් පොතු රුක්අත්තන පොතු, එරබදු පොතු, ගන්සූරි කොල මේවාගෙන දදකිරිය, අත්තන, මදුරුමුල්, කෝමාරිකා, එල ඔලිඳකොල, අඟුනකොල, මුකුණු-තලතෙල් තැලියක් වත්කර කකාරු ඊට දෙදුරු අසමෝද පල් මැතික්කත්, ඉඟුරු, හොඳමිරිස්, තිපල්, හරංකහ, හොඳකහ කලඳ බැගින් කුඩුකර දමා සාල්කා ඉටිපදමට බා පෙරා ඉසගල්ලනු. තුන් දවස ඇර තෙල් අරිනු සැම විසාදි ගුණවෙයි.

# කනේ අල්ලන රතේට

ගොත්කැකිරි කොල යුස ගෙන තලතෙල් පදමට ලා ඉඟුරු පල්මාතික්කන්, මූගුනපොතු, කුණූකරඳ අඹරා ගානු.

මූගුණුවැන්න, ඇහැලදළු, දෙඩම් ඇඹුලෙන් අඹරා ගානු කනක විසාදි ගුණවේ.

**කන් වනවීමට**:- අත්තික්ක, මඟුල්කරඳ. ගොරක පොතු මේවා යුස ගෙන පොල්කිරි සමග වැල්මී, සුවඳකොට්ටන්, වවා කයිප්පු, අසමෝද, දුරුදෙක, තෙල්ලි, අරළු මේවා මදටිය 3 තක පමණ බරට ගෙන අඹරා කල්ක කරදමා තෙල සිඳවා ගානු.

**කම්මුල් ගඩුවට**:- ගඩොල්කුඩු ගස්කහඹිලියා, කොමාරිකා මද ඉස්මෙන් අඹරා ගානු.

නිකකොල පොතු, රුක්අත්තන කොල පොතු, වියලි ඉඟුරු ගම්මිරිස්, අරළු සමවගෙන සියඹලා කොල යුසින් අඹරා ගානු. කම්මුල් ගඩු වියකේ රත වියකේ

සියඹල,දළු, තිපල්, පෙතිපුවක්, ලුණුදියෙන් අඹරා මීයෙන් අතා ගානු.

**තෙලක්**:- භූමිලතා, කසිල්කොල, රතඹලාමල්, ඇවරියකොල පොල්සුනුපලා, යක්වනසු කොල, මූරුවා, ගොන්කැකිරි කොල, පොඩිඅරිසි මෙවා සමව ගෙන පොල්කිරි වක්කර මීෆුටි, දුම්මල, කොහොල්ලෑ, පස්කුළු, තුරිසි ඊට යොදා තෙල පදමට කකාරා තෙල පෙරා තබාගන ගානු. පොවනු. සියලුම කම්මුලේ එන ගඩු ගුණවේ. ( කොලවගී යුස මිරිකා ගනු )

**කනේ රෝගයට**:- වරුපත් උණු අළුවෙන් තම්බා මිරිකා තලතෙල් සමග කනවත්කරනු. කනතුල සැමරෝ ගඩු ගුණවේ.

ඇත්දත්, ඇත්ඇට, ඇත්දෙමට පොතු, කුඩුමිරිස්, වෙල්ලන් ගිරිය දෙඩම් ඇඹුලෙන් අඹරා ගානු. ඇකන්සා ගුණවේ.

කොසඹ කොල පොතු, ලිපඅළුයට තම්බා මිරිකා එම තෙලින් කන වත්කරනු. කණේ රෝග ගුණවේ.

ඉඟුරු, සුදුළූනු, මිරිකුළු පොතු සමවගෙන ලිපඅළුයට තම්බා යුස මිරිකාගෙන කන වත්කරනු කනේ සැමරෝ ගුණවේ.

කුප්පමේනියකොල, වේලාකොල, කුඹුරුඇටමද, සුඟු මීයෙන් ලුණුදියෙන් අඹරා ගානු.

ලාකඩ, කැකුණමල, ඉඹුල්මැලියම්, ජවුල්ලාවු, සුඟු ලුණු දියෙන් අඹරා මීයෙන් අනා ගානු.

**කනකාවිසාදිවලට**:- කොටදිඹුලාගෙඩි, තෙලුම්අල, තෙලුම් ඇට, සුවඳහොට, ඉරමුසු, කොච්චන්, ඉරිවේරිය, සඳුන්, වැල්මී තල මේවා සමසේ ගෙන එළමූත්‍රයෙන් අඹරා ගානු ගුණවේ.

**කන්පොටයට වනවීමට**:- සිහින් ගෙඳකොල ගිතෙලින් අඹරා ගානු. එරබදුදළු ඇල්දියෙන් අඹරා ගානු.

තල බැද ගිතෙලින් අඹරා ගානු. ගිතෙල් හා මීයෙන් අඹරා ගානු.

**කනේපොලට**:- දෙහිගෙඩියේ ඇස්සකපා එහි ලුණුකැට පුරවා ඇස්සවසා ගිනිඅඟුරුපිටතබා තම්බා යුස කන වත්කරනු.

---

## සැමගෙඩි විසාදිවලට කසාය

සිඹිගුරු, ගම්මිරිස්, ඇහැලපොතු, අරළු, කලං 3 බැගින් වතුර පත අට එකට සිඳ සවිදව හා පෙරුංකායම් දමා දෙනු.

අරළු, බුළු, නෙල්ලි, දුම්මැල්ල, වැල්කසඹිලිය, කුකුරුමාන්, පැපිළිය කලං 1 යි මදටිය 10 බැගින් වතුර පතඅට එකට සිඳ සවිදව සීනි මුසුව දෙනු. තිප්පිලි,

ගුගුල්, අරළු, බුළු, නෙල්ලි කලං 3 බැගින් වතුර අටපත පතට සිඳවා සවිඳව සීනිදමා දෙනු.

අරළු, බුළු, නෙල්ලි, දියමිත්ත, රත්නිටුල්, කිරමුසු කලං 2 බැගින් වතුර පතඅට පතට සිඳවා සීනි මුසුවදෙනු.

අරළු, බුළු, නෙල්ලි, රාබුඅල, දුම්මැල්ල, දියමිත්ත, කොත්තමල්ලි, වැල්කහඹිලිය, තිප්පිලි, ගුගුල්, කළුදුරු සුදුදුරු කලං 1 බැගින් වතුර පතඅට පතට සිඳවා සීනි හා සවිඳව මුසුව දෙනු. මේවා සියලු පිළිකා ගඩු හා ඔඩුගිය වන තුවාල ඇති අයටද යහපති.

**ගිනියම් විසාදි ඇතිඅයට**:- බෙලිමුල් කලං 12 ක් ගෙන තලා වතුර පත අටක් දමා පතට සිඳවා ඊට ගිතෙල් සීනි ප්‍රතිවාපදමා දෙනු සිහිල්වෙයි.

කොහොඹපොතු, සුදුහඳුන්, පත්පාඩගම්, වැල්කසඹිලිය කලං 3 බැගින් වතුර පතඅට පතට සිඳවා මීපැණිදමා දෙනු.

රත්හඳුන්, නෙල්ලි, කලාදුරුඅල, ඉරමුසු, සැවැන්දරා කොත්තමල්ලි, රසකිඳ, පත්පාඩගම්, කසඹිලියාමුල් කලං 1 මදටිය 7 බැගින් වතුර පතඅට එකට සිඳවා සීනි මුසුව දෙනු.

**බාලසින්ගේ ගඩු විසාදිවලට කසාය**:- ආඩතෝඩාගසේ මුල් මල්, කොළ, පොතු. තැටි කලං 1 මදටිය 4 බැගින් වතුර පත හතර එකට සිඳවා ගිතෙල් ප්‍රතිවාප දමා දෙනු.

ඉහතකීලෙස පිලගසේ පංචාංගය ගෙන කසායකර එලෙසම දෙනු. බාලයන්ගේ ගඩු විසාදි ගුණවේ.

වදමල් මොට්ටු, රත්මල්, අරළු, සුකිරි ටික ටික ගෙන තම්බා වරින්වර තේහැඳි 2 බැගින් දෙනු

**ගෑමට**: වදමල් දළු, අඹුල්දෙඩම් යුසින් අඹරා ගානු.

කැප්පෙටියා අගුරු, භූමිලතා, ලෝළුදළු, ගම්මිරිස් සමවගෙන දෙඩම් අඹුලෙන් අඹරා ගානු,

ගිතෙලින් අඹරාගත් රත්තම්පලා ගානු.

## ඔඩුවනවලට බේත්

**පිටගෑමට**:- අත්තනකොල පොතු, තරණකොල පොතු, කුඩු මිරිස් කොල කොටා මිරිකා ඉගුරු, ගම්මිරිස්, සුදුළූනු අඹරුදමා, කකාරු පිටගානු.

ඔඩුගියවණේට:- රසකිඳ දළු, තුත්තවාළු, රත්මල්, වැල්මී, වෙනිවැල්ගැට, අරළු එක තරමටගෙන කළු උක්පැණියෙන් අඹරු ගානු.

කෝමාරිකා, පෙතෙල දළු, සියඹලා දළු, අනෝදකොල, තෙල්ලි, මුංඇට ගිනටිහාල්, අත්තනකොල හාල්පානු දියෙන් තම්බා අඹරු වනේට එලනු. කරඳමුල් ඉස්ම ඔඩු ඇතුළට පිඹිනු.

රිදී, තුත්තං, පුස්කර, සීතක්කාරං පොල්තෙලෙන් අඹරා ඔඩු තියනු.

දිඹුල්, කැකුණ, නා, හොර, කොසඹ, කරඳ, සල් මේවා පොතුද හාතාවාරිය අලද ගෙන ඉස්ම මිරිකා ඊට අරළු, කයිප්පු, දුරුදෙක අඹරාදමා සිඳවා ගෙන එම තෙල පදමක්ගෙන එයින් කාලක් පම ණට මීඉටිදමනු. ( තෙල උණුවෙන් තිබියදී ) ඉන්පසු පෙරා නිවා තබාගෙන ඔඩුතුලට තෙල් පිඹිනු සුවවේ.

## ඔඩු තෙලක්

**කරඳමුල්**, දෙමටමුල්, දන්මුල්, මදුදළු මේවායේ ඉස්මගෙන අරළු, ශෂ්ටි, සුණ්ඩි, කයිප්පු, දෙදුරු, ලසුනු, සඳුන් සමව ගෙන අඹරා ඉහතකී යුසට දියකර ලිපතබා පදමක් උණුවූවිට තලතෙල් ගිතෙල් පත බැගින්ද මීඉටි, බිම්දුම්මල කුඩුකරදමා තෙල සිඳ බා පෙරා තබාගෙන ඔඩුවලට ගානු පිඹිනු.

**බේතක්**:- කැලියපොතු ඉස්ම ගිනටිහාල් පිටි සමඟ තලප සාදා ඔඩුවනවල ගානු සිහිල්වෙයි.

**කැඳ**:- බැවිල යුස ගිනටිහාලින් කැඳපිස දෙනු. ඔඩුගති අඩුවෙයි.

## ඔඩුකැපීමට

කවඩි පුළුස්සාගත් අළු ගිතෙලින් අනා පාත්වැටිය අඹරා එහි ගා ඔඩුවේ මූනත කැපෙන්ට තබනු

තුත්තන්, පුස්කර, මයුරතුතු සමව ගෙන මී ඉටි හා පොල් තෙල් සමඟ අඹරා කකාරා තබනු ඔඩුමූන කැපේ.

මයුරතුතු, පුස්කර මීයෙන් අඹරා පාත්වැටියේ ගා ඔඩුවනයේ ගෲතබනු. ඔඩුමූනත පෑදෙයි.

**ඉදිමුමට:-** මෘතකොළ ටිකක් හාල්පාතු දියෙන් තම්බා අඹරා බඳිනු. ඔඩුවේ ඉදිමුම් ගුණවේ.

**සාරේ ඇදෙන්ට;-** අහුකොල, ගත්සූරියකොල, වංඇපල කොල, කරඹදළු මේවා සමවගෙන කහ ලුණුදමා කොටා මලවා බඳිනු.

මාදන්කොල, කපුකොල, කරඳකොල, ලෝලුකොල සමසේ ගෙන කහ ලුණුලා කොටා මලවා බඳිනු. සාරේ ඇදෙයි.

අතෝදකොල, එළබටුකොල, කුඹුරුකොල කොටා ඉස්මගෙන හීනටිහාලෙන් කාබළු පිස තබනු. නපුරු ඔඩුවන ගුණවේ.

## ඔඩුගියතැන් තැවීමට

ඉරමුසුවැල් සහමුලින්ගෙන කොටා රෙදිකඩබැඳ මීතෙල් කබලක ලිපතබා රත්කර බෙහෙත් පොට්ටනිය මෙහිලමින් රක්කර මින් තබනු. ඔඩුඇදී ඉක්මනින් සුවවේ.

## පුරුක් ඇදෙන්ට

වෙල්ලත්ගිරිය කොල හා පොතු කොටා ඉස්මගෙන හීනටි හාල් සමග තලප පිස තබනු.

නත්තාරන් ඇට, ඇට්ටඹුරු ඇට, කුඹුරුඇටමද එළකිරෙන් අඹරා තබනු. සැරව ඇදෙයි

හිඟුරුදළු, වදකහකොළ, වසතැල්ලකොළ, පොල්කටුඅඟුරු සමවගෙන දෙළුම් ඇඹුලින් අඹරා ගානු.

## වනවල මස්වැඩීමට

මෛරාගිය ඇත්දෙමටපොතු දෙහිඇඹුලෙන් අඹරා ගානු

කරඳපොතු දෙහිඹුලෙන් අඹරා ගානු.

වෙල්ලත්ගිරියකොළ පොල්කිරෙන් තම්බා බඳිනු.

කරඳමුල් පොතු යුස, අමුකහ පොල්කිරිසමග කකාරා ගානු.

කැප්පෙටියා, තිබ්බටු, හකුරුවිල්ල මේවායේ දළු කහ ලුණුලා කොටා තලතෙලින් මලවා බඳිනු.

පුපුලකොල, පොඩි අරිසි කොල. කහ ලුණුලා කොටා මලවා බඳිනු.

වෙල්ලොත්තිරත්දළු, පොඩිඅරිසිකොල ගිතෙලින් මලවා බඳිනු.

**තෙලක්.**- දෙදුරු, වැල්මී, කයිප්පු, විඇලි ඉඟුරු, සුදුළූනු, දෙමටපොතු, අරළු, මඳුදළු මීඉටි, බිම්දුම්මල මේවා අඹරාදමා තලතෙල් ගෙන කකාරා හිඳගෙන එම තෙල පහන් වැටියකනා තෙල්ගලා ඔඩුවට අරිනු තෙල්පිඹිනු. මස්වැඩී ඔඩු සුවවේ. පිට පිට කීපදිනක් කරනු.

**මැල්ලුමක්:**- වැල් පෙතෙලකොළ කොටා තලතෙලින් මලවා බඳිනු. සියලු ඔඩුවන සුවවේ.

## තෙල්

බිම් මඳුවැල් පොතු, කරඳ පොතු, පුස්වැල් පොතු, අරළු මේවා කලං 1 මදටිය 10 බැගින් ගෙන තලතෙල් පතක් වත්කර තෙල තරමක් සිඳවා රස්නය තිබියදී ඊට මීඉටි මාංචු 5 ක් දමනු නැවත සිඳවා තෙල බා පෙරාගෙන ඔඩුවලට පිඹිනු ගානු සියලු වන ඔඩු ගුණවේ.

අට්ටික්කා පොතු, කොසඹ පොතු තැඹිලිලෙලි මේවා යුස පත බැගින්ද ත්‍රිකටුක, තිපල්, අසමෝද, කළුදුරු, වැල්මී, කසිප්පු, සුවඳකොට්ටන් මංචාඩි එක බැගින් ගෙන අඹරු තෙලට යොදා තෙල සිඳ සාකාරු බා පෙරු තබාගෙන ඔඩුවනවලට පිඟිනු ගානු ගුණවේ.

**දුම්දීමට:**– මස්බැද්ද, පොල්සුණුපලා, කවුඩුබෝ, මදු. එලබටු, කුඩුමිරිස්ස, මලබුලත් මේවායේ මුල් ගෙන අඹරු රෙදිකඩක ගා පහන්වැටිය අඹරා මීතෙලෙහි ගලා පත්තුකර තිවා දුම් ඔඩුවට අල්ලනු.

---

## උපදංශවලට

**පත්තු:**– අරළු බැද කුඩුකරගෙන කසිප්පු සමග අඹරු වනේ ගානු ගුණවේ.

රත්හඳුන්, කසිප්පු, අරළු, අබ, අත්තතමුල්, කබරෙස්සමුල්, මේවා සවම අඹරාගෙන තැඹිලි ලෙළි ඉස්මෙන් දියකර සාකාරා ගානු ගුණවෙ.

තල කබලෙන් බැද ගිතෙල් හා මීපැණිසමග අඹරා ගානු. කොසඹ දළු ගිතෙලින් අඹරා ගානු.

**කැඳ:**– බැවිලකොල ඉස්ම හීනටිහාලෙන් කැඳපිස බොන්ට දෙනු උපදංශ හගන්දරා ගුණවේ.

**කබළු:**-අංකෙන්ද පොතු යුස හීනටිහාල් පිටි සමග කබළු පිස බඳිනු සාකාරා හෝ පිටගානු ගුණවේ

වරාකොල සාඩපින්නෝ තඹබා අඹරාගෙන රසදිය ( විසමරා ගෙන ) සමග රොටිතතා බඳිනු හගන්දරා ගුණවේ.

**තවත් පත්තුවක්:**– සියඹලා පොතු, නිකපොතු, රුක්අත්තන පොතු; අරළු; ඉඟුරු, මිරිස් සමවගෙන ගොම්මුයෙන් අඹරාගානු

**වණතුවාල ඉඳිමීමට:** ගොරක සහ අමුකහඅල පුළුස්සාගෙන ලුණුදියරෙන් අඹරා ග නු.

කහඅල නියඟලාඅල ගලගාගෙන එඬරු කොළයේ ඔතා අළු යට දමා තම්බා තැවත කහඅල සමග අඹරා ගානු.

**(පරංගි) අසාධ්‍ය වණඩලට:-** පුස්වැල් කොල පොතු, කුඩු මිරිස් කොල පොතු, කුඹුරු කොල පොතු. බුත්සරණ දළු හාත වාරිය දළු සමසේ ගෙන කහ ලුණුලා කොටා මලවා බඳිනු. තපුරු වන ගුණවේ.

පෙතන්කොල ඉස්ම, කෝමාරිකා ඉස්ම සීනට්හාල් සමග කබළු පිස බඳිනු. වනදූහ රුදා කැක්කුම් ගුණවේ. පරංගිවන ගුණවේ.

**විරේක:-** ජාපාල ඇට, ත්‍රස්තවාළු, අරළු, කහ, ඉඟුරු, මිරිස් අමුක්කරු චූර්ණකර ඇඹුල්දෙඩම් යුසින් දෙනු. (ජාපාලඇට විස මරා ගතයුතුයි)

පස්පැගිරි පොතු කොල, තුඹකොල, යකිනාරන් කොල පොතු ඉරමුසුමුල් කොල. අමුක්කරා එළකිරෙන් හෝ මීකිරෙන්ද පොල් කිරෙන්ද මාත්තුදමා දෙනු. වැඩියෙන් ගුණඇති දේ තෝරාගෙන වැඩියෙන් දෙනු.

**කැඳ:-** බුලත්, මිරිස්, මිරිකුළු, සස්සඳ මේවා කොල මුල් යුස මිරිකා ගෙන තණහාලෙන් කැඳ පිස දෙනු. මාත්තුවට කිතුල් පැණි එක්කරනු.

ඇහැලපොතු, කරඳපොතු, කැප්පිටියාපොතු, බුරුල්ලපොතු, බරවා මදු, හාතාවාරිකොල, අත්තික්කා පොතු, පැහිච්ච පොල් එක්ක කොටා මිරිකා කකාරා තෙල්ගානු. වනේටයි.

ගොලුපුවක් තම්බාපුවතුරෙන් සෝදනු.

**ඔඩුතෙල:-** කරඳපොතු, හොරපොතු, කොබෝමැල්ල පොතු, බෝපොතු, කප්පරවල්ලිය මේවා සමව කොටා මිරිකා මීට දෙදුරු මීඉටි, ගලිස්, බිම්දුම්මල මේවා අඹරා යොදා පදමට බා කබා තුවාලේ ගානු වනවුනොත් වනේගානු ගුණවෙයි.

## ඇමටියට

ඇටකැඩුණුතැන ඔඩුහිටියොත් තෙල් පිඹිනු. පොල්මිරිකු මිටිකිරි සහලුණුලා ලිපතබා පලමු මිරිකු බේත් රොඩු තම්බා බඳිනු ඇමටි උළුක්කු වලටයි.

ගුරුල්ලපොතු, කොටදිඹුල් කොල පොතු සමග කොටා මිරිකා හීනටිහාලේ බත් අඹරා දියකර සකාරා මිට පදමටගෙන සැඩුනු තැන අල්ලා ලෑලිදමා බඳිනු පහළොස් පැයෙන් හැඳිවදී උනනු.

**තැල්මට**:- එළගොම, කිකිළිබිජුසාරු, පොල්පිති අළු, කුරක් කන් පිටි ලුණුවතුරෙන් අනා පැසවාගානු. රදලියපොතු, හික් පොතු, කහටපොතු, මිල්ලපොතු, දන්පොතු, පොල්පැණි කිතුල් පැණි බේතට වත්කර සකාරා ගානු. ඉදිමුම් බසී.

වෙරළු කොල පොතු, කොසඹ කොල පොතු, අඹ පොතු පොල් එක්ක කොටා මිරිකා ලිපතබා දුම්මල කුඩුදමා සකාරා ගානු ඉදිමුන්බසී.

ලෝලුපොතු තලා පොල්කිරෙන් තම්බා බඳිනු. මොලොක් වෙයි.

මීට:- බිම් එඬරු ඇට, අමුකහ, ගුරුල්ල මද මේවා කොටා නැඹිලි පොල්මල් අඹරා පිඹුරු තෙලින් මලවා බඳිනු. ඇමැට්ටියට යහපති.

---

## මූත්‍ර කෘච්ඡ්‍රාවට

අස්වැන්න, තිත්වැත්ත, බිත්තල්, පිටවක්කා, සිනි මේවා අඹරා දීකිරි නැලි දෙකක් ගෙන බේත් දියකර ගිතෙල්දමා සිඳ තබා උදය පානයකරනු. ඉතා උග්‍ර මූත්‍රකෘච්ඡ්‍රා ගුණවෙයි. අස්මරි ගුණවෙයි.

මීට:- තෙල්වලට පාවට්ටාමුල්, සාරණමුල්, එන්සල්, තිප්පිලි එඬරුමුල්, වැල්මී මේවා සමව අඹරා ඔලිඳකොල යුසින් සකාරා ගත් තෙලට මීපැණිදමා දෙනු.

## වණ තුවාලවලට තෙලක්

ගවහම්, ඉබිකබල්. කපුගෙඩි පොතු, අන්තන හා කහගස් මේවා භශ්ම සමයේ ගෙන කරදියෙන් දියකර ඊට කොසඹකොල තලාකොල කොටා මිරිකා යුෂ සමව ගෙන යොදා ලිපතබා රත්-නිටුල්, සීනි, නියඟලා අල සමබරට ගෙන අඹරා එහි කලතා තල තෙල් වත්කර තෙල පදමට සිඳවා හෙත සියලු වණ තුවාලවලට දමනු. පණුවත අරමණ ගුණවේ. ඔඩු සිදේ පණුකැවිලි පරංගි උපදංශ, හොරි, කුෂ්ඨ, අළුහම්, කණ්ඩමාල ගෙඩි ගුදාංකුර ආදී සියලු රෝග ගුණවේ.

## ඊටම තවත් තෙලක්

කැලමුල් පොතු භශ්මගෙන දියහතර නැලියකට කලතා ඊට තිපල්, වදකහ, කොට්ටං, වැල්මදට. දේවදාර, නියඟලා, දියමිත්ත අස්ගොඩු, මීඉටි, රිදීතුත්තං, කපුමැලියම්, වරාමුල්, සාරණමුල් විෂ්ණුක්‍රාන්ති කලං 2 බැගින් ගෙන අඹරා යොදා තලතෙල් නැලි යක් වත්කර ලිපතබා ඉටිපදමට සිඳවා බා තබනු හොරි, කුෂ්ඨ වණ තුවාල, පරංගි, උපදංශ, වණඅර්බුද, ගුදාංකුර, ඇටපලාගිය තපුරු වණ ගුණවේ.

---

## ව්‍රණවිසාදි තෛලය

නික, වරා, කුඩුමිරිස්ස, පඹුරු, වෙල්ලංගිරිය, යකිනාරං, දෙඩං පතා, හානාවාරිය, එලබිංතඹුරු, ඉරමසු. දෙහි, දෙඩං, පොල්, පුවක් යට ගෙන කොටා දිය අටක් වක්කර ඌරුවෙන්ඩතියා මීට දෙහි දෙඩං, තෝර. අතතන, කරිවිල, කුඹුරු, පුස්, කරඳ, එරබදු, මුරුංගා මේවා ඇටගෙන අඹරා කසායට දියකර තැඹිලි පොල්කිරි වක්කර තෙල් පාටවූවිට දෙදුරු, තිප්පිලි, අසමොද, රසදිය, වෙල්ලු පපාසානං, සිවනද පාසානං, ගවරි පාසානත්, නාගපාසානත්, කුදිර පාසානත් මේවා මංචාඩි 5 බැගින් ගෙන අඹරා තෙලට යොදා සම පාකයට බා පෙරා තබා වණවලට සතියක් තදකොට තෙල් කහ බැඳ දුර්මාංශකැපී පණුවන් ඇරී පණුකුඩු ඉගිල වණ සුඩවූවිට තෙල් ගසනු පුළුංදමනු. යහපති.

## මහ හන්දි තෛලය

හාතාවාරිය, කටුපිල, මූරුවා, දිඹුල්. ගොංකැකිරි, බේදුරු සැවැන්දන, කිරිවැල්, බිම්තඹුරා, මදුවැල්, මේවා කොල තවහන්දි වැල්. පොල්මල්, පුවක්බොඩ, තොටිල්ලපොතු, නිතුල්ල, බූකැඳ, දං, බෝ, දමුනු, වරකා යනමේ ගස්වල පොතු එක පමණ ගෙන වෙන වෙනම කොටා මිරිකා පොල්තෙල් මීතෙල්, එඬරුතෙල් තලතෙල්, කොසඹතෙල් එක පමණ යොදා ලිපතබා මීට තිපල්, පස්කුළු, ත්‍රිවගී, දෙදුරු, කහ, අසමොදගං එක පමණ ගෙන අඹරා තෙලෙහි කලතා කල්ක ඉටි පදමට සිඳ බා තබා බිඳුනු තැන්වල තෙල් පාන්සාඩ ඔතනු. සන්දිවේ. තැලුනු තැන ගානු සුවවේ. උණුවතුර පාවිච්චිකරනු.

## කෝල විදූරාසන තෛලය

අඹ, කරඳ බිජු, කුකුරුමුවන්ගෙඩි කොටා යුෂගෙන කටුඅඳර පට, කටුඩුඋඩතතා, වේලාමුල්, දිමිබිජු, බිම්මුල්, කුකුළුවසුරු කොල, ලාකඩ, බූරුඳ අරටු, මළ මකුළුවන්, කරඹෙබියකොල, ගඳපාතාකොල, තුඹකොල, කොසඹමුල්, පාවට්ටාමුල්. පිලමුල්, දිවි පහුරු, මීඅංකුඩු, කොල්ලු, ත්‍රිකටුක, අමුකහ, වදකහ, හරංකහ කුඹුරුඇට, හිගුරුපියලි, අරත්ත, පස්කුළුබිඩු, කොත්තමල්ලි, උළුහාල්, සෙංකොට්ටං, තලතෙල්, පොල්කිරි, එඬරුතෙල්, කොසඹතෙල්, මීතෙල්, කැප්පිටියමුල්, ඉද්දමුල්, හපුපොතු, කරඳ පොතු, අමුඉගුරු යුස තැලියයි ඇස් ඔලිඳබීජු, ලබුබිජු, රතුලූනු ගන්ධක පුස්කර කුළුරත රසදිය කුඩා මීඉටි දුමමල පරණ කොහොල්ලෑ බටුබීජු කුරුඳුපොතු වැල්මී එළකිරි මේවා සැම කුඩු කර කාකාරු කල්ක ඉටිපදමට බා තබා ඇඟ ඉස ගානු. පොවනු නස්නකරනු. ඇසට ගසනු දහඅටක් සන්නියෙන් අජීර්ණයෙන් කෝල දහඅටෙන් උල්විචවං පුරවිච්වං වික්කල් ගොළුසන්නි වෙව්ලුම් සන්නි පුරවිච්චි ඉලගැට්ටූ ඉලඇදුම් දුවනවායු බෙල්ලකඩා වැටෙන සන්නි ඇතුලට පිටට කඩා වැටෙන සන්නි, මුඛවෙව්ලුම් ඇඟ ඉස වෙව්ලුම් කණ්ඩමාල, ගලක්සාරා, ඇකාංසා උගුරගඩු කංඩ මාල, විකාර දෙඩවිලි, වලිප්පු දහඅට, කෝල දහඅට සුරත්දහඅට ඇනුම්, වැළුක්, පිට ඇඹුම්, නහර පෙරලුම්, වස්මොර, වලිප්පු, සන්දිපෙරලුම් ඇඟ ගැටගැසුම් උණවිකාර විශරු යනමෙකී ලෙඩට අත්දුටුවයි. කෝල විදුරාසන තෛලයයි.

## මූලව්‍යාතයට ඉස ගැල්ලුමක්

වදකහ සහමුලයෙන්ගෙන හොඩමාතෙල් කොල, හීරැස්ස නවහන්දි, ඔලිඳකොළ, වරා, නික, පාවට්ටා, කීකිරිඳිය මෙකී කොල කොටා සැලක ලා තල පතයි, කොල්ලු පතයි, උඳු පතයි, මේවා සිනිඳුකොට අඹරා පලමු බේත් සමග කලතා බැඳිමූං මනාවක් තැම්බූ දිය තුනක් පලමු බේතට වක්කර සවස සාඩ බැඳ තබා උදය ඉසගල්වා සවස ඉස පැන් වත්කරනු. ඌර්ධවගත මූලවායු අධො-ගතවේ.

## රංට ශර්කරාදි චූර්ණය

කුරුඳුපොතු, මිරිස්, එන්සාල් කලඳ කලඳයි වලගසාල් තිප්පිලි අරලු, බුලු, නෙල්ලි, තිප්පිලිමුල්, තාලිස පත්‍ර බඳුල්ල ඇට, සිඩිගුරු සසලඳ සකලඳයි. බිත්තල් රත්නිටූල් පලම පලමයි. වල්කිඹාරං අල ගිරිනිල්ල අල දෙපලම දෙපලමයි කිරා වියලාගෙන සුණුකර තබා සීනි දෙසිය හතලිස් කලඳක් ගෙන එක්කොට සවස උදය අනුභව කරනු. මින්ගුණ අශීස් මූලවායු ගුදාංකුර කුෂට රුජා බඩ පිපුම් දැහගනී ගුණවේ. නෂ්ටකාමීන්ටදහිතයි. ශර්කරාදි චූර්ණයයි.

## මූලවාතයට

තිරසතාවාළුකොල ඉස්ම මනාවයි නිවිතිකොල ඉස්ම මනාවයි මූරුවා මුල් ඉස්ම මනාවයි මීට ඌරුමාළු පස්වගේ කසායට දමා මීට කළුදුරු, සුදුදුරු, කරාබු, වසවාසි, සාදික්කා, තිප්පිලි පෙරුංකායං, උළුවාහාල්, අසමෝදගං මෙකී සරක්කු සමබාගගෙන මිරිස් අබ ගොරක ඉඟුරු සූදුලූනු මෙකීදේ අඹරා කසායට යොදා කාකාරා බා තබා උදය දිය වක්කර ඇවිත් පේරුවක් පමණ බී ඉක්බිති මේ මාළු බත් එක්ක කනු. සතියක් දිය වක්කරනු.

## මිටම ලේසන මූලව්‍යාධියට

කිඹාරං අල කිරිබදු අල නියඟලා අල උඹල අල වල්කරිගල අල මෙකී දේ වෙනවෙනම වේලා චූර්ණකර තුන්තුන් කලඳගෙන මීට සරක්කු කළුදුරු සුදුදුරු අසමෝදගං තිප්පිලි සාදික්කා කරාබු

වසවාසි පෙරුංකායං අබ ඉඟුරු මිරිස් සුදුලූනු මෙකී දේ සමභාග ගෙන අඹරාතබා මීට ගම් උඟුරගේතෙල් වදුරුමාලු ගෙන ලිපතියා පාවට්ටාකොල ඉස්ම මනාවයි මීට සරක්කු මාලුත්දමා කල්ක පද මට කකාරු බා තබා බුළු පමණ සවස උදය සතියක් වලඳ දිය වක්කරනු. ලුණු ඇඹුල් වලකිනු බඩින් ලේයන මූලව්‍යාධිනාසා

---

## කොහොඹිල පද්මය

එළමුත්‍ර මනාවයි පතට සිඳුවා අරලුකුඩු කලඳක් වේලකට දම එමලෙස තුන් උදයක් දී විරේකකොට දෙවනුව මෙහි පහත සඳහන් බෙහෙත දෙනු.

කොහොඹිල අල රතවරුකොල මුකුනුවැන්න මේ තුන්වගේ වෙන වෙනම එළකිරෙන් තම්බා වේලා කුඩුකරනු. රතුඑළු ගීතට් හාල් එමලෙස තම්බා වේලා කුඩුකර මීට සරක්කු ත්‍රිවගී දෙදුරු චූර්ණීයද එළකිරි නැළියක් ගිතෙල් මනාවක් සීනිරාත්තලක්ද මෙකී සියලු දේ සෘතයමෙන්සාදා වලඳනු සියලු අග්නිරෝග මූලරෝග ග්‍රහණිරෝග ගුණවෙත්.

---

## ලුණුදෙහි සෑදීම

දෙහි ඇඹුල් දොඩං ඇඹුල් නාරං ඇඹුල් කාමරංගා ඇඹුල් මීටම කුඩුමිරිස් මුල් ගස්සැප්පිටිය මුල් නිකමුල් මෙකී මුල් ඉස්ම පත පතයි දෙහිදළු දොඩංදළු වේලාකොල තිත්තලබුකොල වරාකොල මෙකී දේ ඉස්ම පත පතයි. කළුදුරු සුදුදුරු සාදික්කා කරාබු වසාවාසි අසමොදගං තිප්පිලි පෙරුංකායං ඉඟුරු මිරිස් තිපල් සුදු ලූනු මේ හැම කලඳ කලඳ ගෙන මේ හැම බරට සුඩ ජයපාල ගෙන අඹරා කසායට යොදා පරණ ලුණු මිටක් විතරදමා දෙහිගෙඩි 20 ක් ඉරාදමා කකාරුගෙන පමණ බලා දෙහි ඉරුවක් 6 වතාවක් බොනු. උණුදිය බොනු තෙල් ඇති මාලු නොකනු කැකුලුහාලේ බත් නොකනු.

## ගුල්මයට

කීකිරිදියපත්, කුඹුරුලොඳ, එළකිරි සුදුළූනු මේ හැම අනත ධූපකර දවා අළුගෙන වලඳවනු. සර්ගුල්මනසා

## ගුල්මාන්තක ඝෘතය

දැත්ත, රත්නිටුල්, අරලු, තිරසතවාළු, කරඳ, දෙව්දුරු මෙසින් වෙනම දස දස පලම් ගෙන දිය දස නැළියක් ලා සතරට සිඳුවා කකාරු පෙරු කල්කයට දළුක්කිරි දෙපලමක් ගෙන සුං, අසමෝද සාරත, වගපුල්, දළුවමුල්, සිවිය, රත්නිටුල්, සිඩිගුරු, වද, සෙංකල තිරිකොට්ටං, සවිඳුව, යවකර, සුදුළූනු මෙසින් තුන් තුන් කලං ගෙන අඹරු ගිතෙල් නැලියක් හෙව පදමට කකාරු බා පෙරු පමණ දූන දෙනු. ගුල්ම, සූල, උදර, විස, වමන, සොළු, බඩපිපුං අග්නිමන්ද, පිලා, බඩඇතුලගැට, අරුචි, පණුකැවිලි, අශීස්, පාණ්ඩු රෝග, හෘදරෝග, සවාස, කාස මේහැම නසා

## මහකසාය

ඇද්දෙමට, උගුරැස්ස, වංඇපල, කිඳි, සිහින් මකුළුවැන්න දිය මිත්ත, ඇසල, දෙළුම්, තෙළුම්, මහතෙල්, සිඩිගුරු. කසා, ලූනු වගපුල්, අස්ගොඩු, එරඹු මෙයින් සතරපලමක් තෙරපා දිය දස නැලියක් ලා කකාරු නැලියට සිටිකල පෙරු විලඳ, සීනි, ගිතෙල් සිඩිගුරු, සවිඳුව, සුනුකර ප්‍රතිවාපලා දෙනු. අෂ්ටිල, හුනපිලා කුසහටගත් නොයෙක්ගෙඩි ගර්බසූල දූහ යකාදිය නසා --මලබඩ යට එඩරුතෙල් සමග දෙනු.

## නවරත්න ඝෘතය

ගෝමූත්‍ර, කිරි, දීකිරි, ගොමයුස, ගිතෙල් මින් නැලිය බැගින් හා කල්කයට තිරසතවාළු, තිපළ, දැත්ත මෙයින් දෙකලං සමාර බැගින් ගෙන කටරොළු යුසින් අඹරු දළුක්කිරි ගොකටුකිරි දෙකලං සමාර බැගින් එක්කොට සිඳ පෙරු මාත්‍රාදූන දවස කලං බාගය බැගින් වලඳවනු. ස්නේහ විරේචනව සෝළු මහෝදරනසා

## ප්‍රමේහ චින්තාමණී වටකය

ලා පොල්මල් විසිපලමයි, අළුකෙසෙල් මුව විසිපලමයි, කළු කිහිරි, සුදුකිහිරි, අඹ, දඹ, තිඹිරි, ඇසතු, පුලිල, නුගරුක්, පෙතෙල කුඹුක්, දිඹුල්, රණවරා, ඇසලමුල්, ඉගිනිමුල්, තිපල් මෙකී පොතු දස දස පලම් හා සියලල සැලකලා පැන්තැලි 32 ක් දමා අට එකට කකාරා පෙරා බොල්ව කකාරා ගල්මද දෙපලමක් අඹරාදමා සැදිගා බුළු පමණ ගුලිකර අව්වෙන් වියලා රතවරා බිජු සමග සීනි මීපැණි ලද දෙයකින් දවස ගුලියක් වලදනු. සියලු ප්‍රමේහයට හිතයි. මේ බෙහෙත අතිශයින් ගුය්හතර කටයුතු.

## ධාතුවර්ධනයට

තෙල්ලියුස, උක්පැණි, කිරිබදුඅලයුස, ගිතෙල්, තලතෙල් එළු කිරි, සාතාවාරිය අලයුස මින් තැලිය තැලියයි, මීපුප්, වැල්මී මින් දෙපලමක් අඹරා සියල්ල එක්කර මදගින්නේ කකාරා පදමට බා පෙරා සිහිල්වූකල මීපැණි තැලියක් මුද්දිරප්පලම් අටපලමක් සීනි අට්පලමක් තිකුළු සුණු පලමක් මේ සියල්ල එහිබහා යහපත්ව ගටා අටදවසකට පසු උදය නිති පානයකරනු. ධාතුක්ෂීණයට ඉතා ගුණයි.

## බ්‍රහ්ම රසායනය

වං ඇපල සහමුලින් වියලා තිස්පලමක් ඇට ඇරි අරළු සියක් පලමක් පැන් විසිහතර තැලියක් ලා සයට කකාරා පෙරා කිරි තුනක් සීනි 50 පලමක් පස්ලුණු සිඹිගුරු වගපුල් තිරසතාවාලු කෙලින්ඳඇට වැල්මී සුං මුද්දිරප්පලම් රත්තෙටුල් ඇත්වගපුල් මෙයින් කලඳ කලඳ ගෙන චූර්ණකොට එහි බහා තිවූනුපසු වගපුල් සුණු පලමක් මීපැණි තැලියක් හෙව අලලා ගිතෙල්තිබූ බඳුනක සුරැකිව තබා සුභ මුහුර්තයෙන් දන්දී පංචකර්මවිධි අවසථාබලා දවස තුන් කලඳ බැගින් මණ්ඩලයක් ලවතාඹල වර්ජිතව වලඳනු. සවාස, කාස, ක්ෂය, ගුල්ම, අර්ශස්, භගන්දර, සූල, කුෂ්ඨ, මේහැමතසා

## ග්‍රන්ථි විසර්ප

වා කිපී සෙම බිඳහෙලා ග්‍රන්ථි විසර්ප උපදවයි. රක්තය අධිකයාගේ රක්තය කොලෙසයි හෙවත් දූෂ්‍යකරයි.

ශිරාද ස්නායුද මාංශද චර්මද යන මේවායේ විසර්ප උපදවයි. අධික වරුජා කෙරේ. උණ, අතීසාර, හික්කා, ස්වාස, කාස, කෙළ වැගිරීම අහර අරුචි වමන මූර්ජාද නින්ද නොහැකිවීමද ශරීරව යව විදින්නාක්මෙන් වේදනාද අග්නිමාන්ද්‍යකවීමද ඇතිවේ. මෙයද අසාධ්‍ය හෙයින් සියලු චිකිත්සා වෙන්ද සුව නොකටහැක.

---

## සන්නිපාත විසර්ප

ඉහතකී සැම ලකුණුවලින් යුක්තවූ සියලු හේතුන්ගෙන් හට ගත්තාවූ සිරුර වසා පැතිරගිය විසර්පය සන්නිපාතයි. එහා ශරීරය නසන්නේය. කිසියම් චිකිත්සාවකින් ජයගත නොහැක් කේය. මේ සන්නිපාත විසර්පයෙන් පීඩිතය හා මරණයවෙයි.

---

## වා විසර්පයට

මදුක, ගිතෙල්, ඇල්හාල්පිටි එළකිරෙන් අඹරා ගානු.

ජමම:- ගිතෙලෙහි උඩින් රඳාසිටින තෙල ගානු. ස්නේහ බහුල චිකිත්සා විධි කටයුතුයි.

---

## සෙම් විසර්පයට

ප්‍රලේප:- අරළු, බුළු, නෙල්ලි, පෘශ්නපර්ණි, මහරිමල්, සමව ගෙන අඹරා ගිතෙලින් අනා ගානු

රුක්අත්තන, කලාඳුරුඅල, ඇසලකොල, දූව, නිල්කටුකරඹු දේවදාර, කිහිරි මේවා සමව ගෙන අඹරා ගිතෙල් ස්වල්පයක් මිශ්‍ර කර ගානු.

අරළු, ඉරිවේරිය, පොඩිරු බෑවිල, දුරුහරිද්‍ර මේවා සමවගෙන අඹරා ගිතෙල් සවල්පයක් මිශ්‍රකර ගානු.

අරළු, බුළු, නෙල්ලි, පද්මකාෂ්ඨ, සැවැන්දන, හිරමූසු, බටුමූල් වැල්මදට, කණේරුපොතු මේවා සමවගෙන අඹරා ගිතෙල් සවල්ප යක් සමග අනා ගානු.

වෙලිප්පරිත්ති, හින්මිදිමුල්, බෙලිමුල්, ලුණුවරණ පොතු මුරුංග පොතු, කටුකරඹුමුල්, එළබටු, කටුවැල්බටු, සිවිය, රත්නෙ වුල්. මඟුල්කරඳ පොතු උණුදියෙන් අඹරා ගානු. රූක්ෂ බහුල චිකිත්සා විධි කටයුතුය.

## පිත් විසර්පයට

මදුක, එළවෙඩරු, නෙළුම්අල, සුදුසඳුන්, සැවැන්දනමුල් මේවා එළකිරෙන් අඹරා ගානු.

එළ වෙඬුරෙන් මදුක අඹරා ගානු. ශීත බහුලවූ චිකිත්සාවිධි කළයුතුය.

## ශ්ලේෂ්ම විසර්පයට

තල කබලෙන් මදක් බැද නනකිරෙන් අඹරා ගානු ගුණවේ.

සුදුහඳුන්, සැවැන්දනමුල්, ඉරමුසුමුල් ගිතෙලින් අඹරා ගානු

## කසාය

ඉඟුරු, වැල්මී, බුළු, බිංකොහොඹ, නාකෙසරු, පියුම්රේනු තිලුපුල් කසාය කකාරා දෙනු.

ඉඟුරු, රසකිඳ, පත්පාඩගම්, දුරාලභා සමසේ ගෙන තලා ඇල් දිය වත්කර රැයක් තබා උදේ රැගෙන පානයකරනු.

දුම්මැල්ල, නෙල්ලි, මුංඇට කලං 4 බැගින් ගෙන වතුර පතඅට එකට සිඳවා දෙනු.

දුම්මැල්ල, කොහොඹපොතු, කුරුඳුපොතු, වෙනිවැල්ගැට කොරසාංගි, ලුණුවිල, වැල්මී කලං 1 යි මංචාඩි 14 බැගින් ගෙන වතුර පතඅට පතට සිඳවා දෙනු.

## විරේචනයට

ත්‍රසතවාළු චූර්ණය එළකිරි, ගිතෙල්, උණුදිය, මුද්‍රප්පලම් යුස යන මේවායින් එකක් සමඟ පානයකර විරේක හරිනු.

තිපලින් හෝ තිපල් ක්වාථයට ගිතෙල් යොදා හෝ විරේක හරිනු.

## රක්පිත් විසර්පයට ගිතද්‍ර

පොඩරු, වැල්මී, ලොප්සුඹුලු, නාකෙසරු, නෙළුම්රේණු, නිලුපුල් මේවා ක්වාථය විධිලෙස සාදදෙනු.

ඉඟුරු, රසකිඳ, පත්පාඩගම්, දුරුලභා කසාය තකාරු දෙනු.

හිරමුසු, නෙල්ලි, සැවැන්දරා, කලාඳුරුඅල විධිලෙස කසාය තකාරු දෙනු.

## ර්ටම ප්‍රලේප

අරළු, ඉරමුසු, නෙළුම්රේණු, සඳුන්, ලොත්සුඹුලු, සැවැන්දන සමසේ ගෙන අඹරා ගානු.

නෙළුම්අල හා දඹු අඹරාගානු.

පුවඟු, නිලුපුල්, නාකෙසරු, පියුම්කෙසරු, යෂ්ටි, අත්තික්කා පොතු මේවා ගෙන අඹරා ගිතෙලින් අනා ගානු.

හක්කටු, නෙළුම් අල රත්හඳුන් නෙළුම්දඹු, වේතසමුල් සමව ගෙන අඹරා ගානු.

බාර්ලි චූර්ණය ගිතෙල් හා මීපැණියෙන් අනා ආලේපකරනු.

පොඩරු, වැල්මී, බැවිල, දදකිරිය, නිල්මානෙල් තුගකොල මේවා සමවගෙන ගිතෙලින් අඹරා ගානු.

සතාවරිඅල, කිරිබදුඅල සමවගෙන සියක්වර සෝදගත් ගිතෙලින් අඹරා ගානු.

නාගකෙසරු, දරුහරිද්‍රාපොතු යෂ්ටි, ලොත්සුඹුලු මේවා චූර්ණ කර විසර්පවලට දමනු. විගලේ

අරළු, බුළු, නෙල්ලි, වැල්මී, නිලුපුල්, කොහොඹ, පටෝල මේවා කසායකත් ජලයෙන් විසර්ප සෝදනු. චූර්ණකර දමනු.

## ?ටම චූර්ණයක්

ත්‍රසනවාළුමුල්, අරළු, කසා, ලුණුවිල මේවා කලං 2 බැගින්ගෙන චූර්ණකර සවිදලුණු කලං 2 ක් සමග නැවත අඹරා උදයේ කලං $2\frac{1}{2}$ බැගින් කිප දිනක් දෙනු. උණුදිය පාවිච්චිකරනු.

මීට පක්ෂිමාංශ, කොහිලකොල, ගෙඳ, පිටසුදුපලා, සාරණ, පෙතිතෝර පථ්‍යාහාරයට සුදුසුය සැම විසඝී ගුණවේ.

අධික දුවිලි ඇති ආහාරපානවගී දහවල් නිදීමද ක්‍රොධය ව්‍යායාම අධික හිරුරැස් ගිනිරස්නය තද සුලඟ යනමේවා විසඝී රෝගීන්ට අහිතකරයි.

## ග්‍රන්ථි විසර්පයට

ප්‍රලේප:– අමුක්කරා කල්කය උණුගන්වා ආලේපකරනු.

එසේම කරදපොතු කල්කය හෝ බුළු කල්කය උණුගන්වා ආලේපකරනු.

දූත්තමුල් පොතු, රත්නිටුල්මුල් පොතු, වරාකිරි, දළුක්කිරි උක්හකුරු, කසිස්, හල්ලාතකඇට මේවා සමව ගෙන අඹරා මඳක් උණුගන්වා ගානු.

අරළු, බුළු, උණකොල, මුද්‍රප්පලම්, භූජපත්‍රගැට, බැවිල, මහ බැවිල සමසේ ගෙන අඹරා ගානු. බාහිර ග්‍රන්ථි විසඝී ගුණ වේ.

ග්‍රන්ථි විසඝියේදී පූඩාවන්වා ලේ හැරීම කටයුතුය. එවිට කෝපවූ ලෙය හා පිත සංසිඳේ. වමන, විරෙචන, ලඞ්ඝන, කෂාය සේවන හා ප්‍රලේප යෙදීම් ආදියෙන් චිකිත්සා කටයුතුයි. දසමුලින් සාල කසායද එයින් සිඩකරණලද තෛලය ගැමටද යහපති කොල වගී තම්බාගත් ජලයෙන් සේදීම කටයුතුය. මෙය හැමට සාධාරණය.

මේවායින් සංසිඳවාගත නොහැකිවූ විසර්පය ගල්මෙන් තදව සිටියේද එවිට රත්කල රන් කටුවකින් හෝ රත්කල ඊතලයකින් පුළුස්සා දැමිය යුතුය. එසේ නොමැතිනම් පැසවීමට බෙහෙත්තබා දොෂ සහිතවූලෙය බැහැරකොට සුවකළ යුතුය.

පැසවීම හා දැවිල්ල අධිකවූවිට ශරීරය ඇතුළ පිට දෙකටම ප්‍රතිකාරකර සංසිඳවා ගතයුතුය.

## ආහාරපාන

රෝගියා ලඞ්ඝනය කරවා විලඳ සුණු මී හා සීනි මිශ්‍රකර වැළඳවීම යහපති.

බාර්ලි, ඇල්සහල් දෙවගයේ කැඳක් පානයට දී පසුව ඇල් සාලේ බත් මුංඇට ආදි දෙයින් කළ ආහාරයන් සමග දීමට සුදුසුය

දෙළුම්, තෙල්ලි, බොරළුදමුනුගෙඩි මුද්‍රප්පලම්ද ජඞගලමාංශද මේ රෝගීන්ට හිතකරය.

---

## සප්තවිධ මහා කුෂ්ඨරෝග

කපාල කුෂ්ඨ
ඖදුම්බර කුෂ්ඨ
මණ්ඩල කුෂ්ඨ
ඍෂ්‍යජිව්හ කුෂ්ඨ
පුණ්ඩරීක කුෂ්ඨ
සිධ්ම කුෂ්ඨ

කාකණ කුෂ්ඨ. යනුවෙන් මේ සත්වැරුම් කුෂ්ඨයෝ සහ කුඩා කුෂ්ඨ රෝග එකොළසක්දැයි කුෂ්ඨරෝග ප්‍රභෙද දහඅටකි.

## කපාලකුෂ්ඨය

ඉක්මනින් ඇතිවී පැතිරයාම ඉක්මනින් කෑමින් ඇතිවීම අරුණුවන්බව කාලවණීබව කුෂ්ඨ ගඩුවල රළුබව ඇතිව කටු අනින්නාසේ වේදනා ගෙන දෙන්නේය.

වතාදි ත්‍රිදෝෂයන්ගේ දූෂ්‍යවීමෙන් එයින් අධිකව කිපියාවූ වා, දෝෂයෙන් කපාලකුෂ්ඨය හටගන්නේය.

## ඖදුම්බර කුෂ්ඨය

රතුවන් පළු නැගීම කැසීම, දියසේ ඉස්ම වැගිරීම, දැවිල්ල සහාව තඹව පළු ඇතිවීම, තඹවන්රෝම ඇතිවීම, දිඹුල්ගෙඩියේ වර්ණයට සමාන වර්ණයෙන් යුක්තවීම, කෘමීන් ඇතිවීම සිද්ධවෙයි.

ඉහතකී අයුරින් දූෂ්‍යවූ දෝෂයන්ගෙන් පිත් දෝෂය අධික වීමෙන් ඖදුම්බර කුෂ්ඨ හටගන්නේය.

## මණ්ඩල කුෂ්ඨය

උඩට නෙරාසිටින කොන් සළුලවූ බොහෝ කැසීම් හා කෘමීන් ඇති බොහෝකල් පැතිරයන දිලිසෙන ගතියෙන් යුත් තද හා සිනිඳුව බර බව ඇති කුෂ්ඨයයි. මණ්ඩලාකාරව හටගනී.

එසේම කිපියාවූ දෝෂයන්ගෙන් කඵය අධිකවූයේ මණ්ඩල කුෂ්ඨය හටගන්නේය.

---

## ඍෂ්‍යජිහ්ව කුෂ්ඨය

වා පිත් දෙක අධිකව කිපීමෙන් මූවදිවක් සෙයින්ද දැවිල්ලද කටු අනින්නාක්මෙන් වේදනා ඇතිවීමද පිටට නෙරාවිත් බූවක් ගැවාසේ දික්වූ හෝ චක්‍රාකාර පීඩකා පැතිරයන්නේය. පිටත ගොරෝසුව ඇතුලත නිල්. රතු, කහ වන්ව දක්නාලැබේ. ඉක්මනින් පැතිරයයි.

## පුණ්ඩරීක කුෂ්ඨය

අධිකකැසිල්ල පණුවන් ඉපදීම, සුදු, රතු හෝ පාටව සහලෙස පැතිරයාම දැවිල්ල හා පැසවීම ඇතිවේ. ලේ සැරව සහිතවේ. නෙළුම් පතසේ සමවනහෙයින් මීට පුණ්ඩරීක කුෂ්ඨයයි නම්කොට තිබේ.

## සිධම කුෂ්ඨ

මඳ සැරව සහිතව මඳ කැසිල්ලද දැවිල්ලද කාමින් සවල්පව ඇතිවීමද වේ. මේ පිටත රළුබවද ඇතුළත සිනිඳුව රතු හෝ සුදු පාටවීමද ඇත්තේ එය සිධ්ම කුෂ්ඨයයි.

## කාකණ කුෂ්ඨ

සියලු කුෂ්ඨයන්ගේ ලක්ෂණ මෙම කුෂ්ඨයෙහි ඇතිවේ. ප්‍රථම යෙන් ඔලිඳඇට පාටින් හටගනී පසුව නොයෙක් වර්ණද හටගනී. මෙම කුෂ්ඨය ඉතා පාපකාරීත්ව වැළඳෙන අසාධ්‍ය කුෂ්ඨයකි.

අනිත් කුෂ්ඨයන් සය වනාහි සාධ්‍යයකට හැකිය. සියලු කුෂ්ඨයෝම අසාධ්‍යවූවිට සම, සිරා, ස්නායු තරුණාස්ථියන මේවා විනාශකරති. එකල උණ, අතිසාර, සැරව වැගිරීම්, අවයව පත නාශ, දාහය, දුබල බව හා ශරීරය විනාශවීමද සිදුවන්නේය.

## කුඩා කුෂ්ඨ එකොළොස

ඒක කුෂ්ඨ, චර්ම කුෂ්ඨ, කිටිම කුෂ්ඨ, විපාදිකා කුෂ්ඨ, අලසක කුෂ්ඨ, දද්‍රුමණ්ඩල කුෂ්ඨ, චර්මදල කුෂ්ඨ, පාමා කුෂ්ඨ, විෂ්ඵොටක කුෂ්ඨ, ශාතරු කුෂ්ඨ, විචර්චිකා කුෂ්ඨ යනුවෙන් සුළු හෙවත් කුඩා කුෂ්ඨ එකොළොසක් වෙයි.

## ඒක කුෂ්ඨ

මාළු කොරවැනිව බොහෝ පැතිර සිටින්නාවූ දහදිය නොවෑ හෙන කුෂ්ඨයයි.

## චර්ම කුෂ්ඨය

ඇතකුගේ සමමෙන් ඉතා රළුව ඝනව හටගන්නේ චර්ම කුෂ්ඨයයි.

## කිටිම කුෂ්ඨය

වියළිව කර්කශ බව ඇතිව ශ්‍යාව වර්ණයෙන් යුක්තවන්නේ කිටිම කුෂ්ඨයයි.

## විපාදිකා කුෂ්ඨය

අත් පා ආදියෙහි ඉරිතැලීමෙන් අධිකව වේදනා ගෙනදෙන කුෂ්ඨය විපාදිකා නම්වේ.

## අලසක කුෂ්ඨ

රක්තවර්ණ ගඩු හටගන්නාවූ කැසිලි ඇතිව පැතිරෙන කුෂ්ඨය අලසක නම්.

## දද්‍රුමණ්ඩල කුෂ්ඨය

රතුපිඩකා කැසිලි සහිතව මණ්ඩලාකාරව හටගන්නේ දද්‍රු මණ්ඩල නම්.

## චර්මදල කුෂ්ඨ

රතුවන් ශූලසහිත නොඉවසන සුළු ස්පර්ශය ඇත්තාවූ බිබිලි ඇති ඉරිතැලීම් සහිත කුෂ්ඨය චර්මදලයි

## පාමා කුෂ්ඨය

කැසීම් සහිත සුදු – ශ්‍යාව වර්ණ ඇති ගඩුවලින් ගැවසී හට ගන්නේ පාමා කුෂ්ඨ නම්.

## විස්ඵොටක

සුදුවන් හා අරුණුවන් තුනී සමක් සහිතව හටගන්නේ විස්ඵොටක කුෂ්ඨයයි

## ශතාරු කුෂ්ඨය

බොහෝ දහ සහිතවණ ඇති රතු හා පලාවන් පාටැති වේදනා ගෙනදෙන කුෂ්ඨය ශතාරු නම්.

## විචර්චිකා

ස්‍රාවය වැගිරෙන ශ්‍යාව වර්ණවූ කැසීම් ඇති පිඩකා හටගන්නා කුෂ්ඨය විචර්චිකා නම්.

මේ කුෂ්ඨ එකොළසද ත්‍රිදොෂජවැම උපදනේය. අධික තාප විරුඬාහාර, මලමූත්‍ර වේගදැරීම, භය, ව්‍යායාම් ආදියෙන් පීඩිතවීම ආදි හේතුන්ගෙන් දොෂ කෝපය වන්නේය. ඉන් කුෂ්ඨරෝග උපදී.

## ඊට කසාය

තිපල්, දුම්මැල්ල, රසකිඳ, කොහොඹපොතු, ඇහැලපොතු කිඹිරි අරටු මේවා සමයේ කලං 12 කිරාගෙන වතුර අට මනාවක් වත්කර මනාවට සිඳවා සතර වේලට දෙනු. මේ කසාය සතියක් දෙනු. හැම කුෂ්ඨයටම පහපති.

## චූර්ණයක්

ඇසලගසේ පිළිල වියලා චූර්ණකර උදේට කාලං 3 බැගින් කොසඹතෙලින් අනා දින හතරක් හෝ පහක් දෙනු. හැම කුෂ්ඨ ගුණවේ.

## ඊටම

වෙනිවැල්, රත්නිටුල්මුල්, දියමිත්තමුල්, වේලා, කෙළිඳඇට කටුකරෝසන මේවා සම බරටගෙන වේලා චූර්ණකර කාලං 3 බැගින් උදයේ එළමූත්‍රයෙන් කලතා දින කීපයක් දෙනු. නැත හොත් උණුදියෙන් මාසයක් පමණ දෙනු. කුෂ්ඨ පාණ්ඩු පණ්ඩුදෙස් ගුණවේ

## ඊටම ගෑමට

කෘමිශත්‍රැ, මනෝශීල, හිරියල්, මයුරතුතු, කළුරියම්, ලොප් සුඹුලු සූරියමල් කැකුළු, කොට්ටන්, තෙල්ලික්කා ගෙන්දගම්, අරළු වෙනිවැල්ගැට මේවා වියලා චූර්ණකර කලං 10 බැගින් ගෙන තල තෙල් තැලියක කලතා බඳුනක තබාගෙන උදේ තෙල් ඇඟ ගල්වා තබා සවස නානු. දින පසලොහක් හෝ ඊට වැඩියෙන් ගුණා ගුණ බලා ගානු.

## අරිෂ්ටයක්

කිඹිරි අරටු විධියේ කෂාය කකාරාගෙන එයින් ද්‍රෝණයක ප්‍රමාණයට ගිතෙල් ආලේපකළ කළයක වත්කර ඊට සමානව අරළු, බුළු, තෙල්ලි, ක්‍රිමිශත්‍රැ, කලාදුරු, කහ, වංඇපල, කිඳි,

කෙළිඳඇට ඇසළපොතු, චූර්ණකර පලම් හයක් යොදා මසක් පමණ වීමැද තබනු. ඉන්පසු විධිලෙස උදයේ පානය කරනු. සෑම කුෂ්ඨ ගුණවේ මහා කුෂ්ඨ මසකින්ද සුළු කුෂ්ඨ අඩ මසකින්ද ගුණවේ.

## තිපලාසවය

දසමුල්, දැන්ත, කුරුදුපොතු, උක්හකුරු, පුවක්, රත්නිටුල් මීපැණි සමග තිපල් ක්වාථයෙහි විධිලෙස යොදා පෙරකී අයුරු ආසවය තනාදෙනු. සියලු කුෂ්ඨරෝග නැසීමෙහි ප්‍රශස්තයි.

## කසාය

වංඇපලමුල්, කෙළිඳ, රුක්අත්තන, කරඳමුල්, කනේරුමුල් කොහොඹ, කිහිරි මේවා ගොමුයෙන් කසාය කකාරු දෙනු. ක්‍රිමි කුෂ්ඨ නැසේ.

කොසඹකොල ක්‍රිමිශත්‍රු, ගොමූත්‍ර මේවා කසායටද පානයටද සේදීමටද ගෑමටද යෙදීමෙන් පණුවන් වැසූ කුෂ්ඨ ගුණවේ.

අරළු, බුළු, නෙල්ලි, වංඇපල විධිරේ කසායකර දෙනු. කුෂ්ඨ ගුණවේ.

රත්හඳුන්, කොහොඹ, ලොත්සුඹුලු, වැල්මී, පටෝල, පද්ම කාෂ්ඨ මේවා කසාය කකාරු දෙනු. පිත් කුෂ්ඨ රෝගීන්ට මේ ශීත ගුණ ඇති කසාය යහපත්වේ. ස්නානයටද යහපති.

## තෙලක්

කුඩුවෙලඟ, වැල්මදට, දාරුහරිද්‍ර, ජීවන්ති මේවා කල්කයට ගෙන ගිතෙල්, තලතෙල්, එළකිරි විධිසේ යොදා දුම්මල, මීඉටි සරිලන ප්‍රමාණයෙන් එක්කර තෙල පදමට සිඳ තබාගෙන ගානු. කිටිම ඒකකුෂ්ඨ චර්ම කුෂ්ඨ අලසක කුෂ්ඨද ගුණවේ.

## ඝෘතයක් ( ෂට්ඵලකය )

තිපල්, පැපිලිය. කොහොඹ, කුළුරණ, පටෝල, දාරුහරිද්‍රා දුරලහා, ලුණුවිල මේවා කලං 6 බැගින් ගෙන ජලය ආඪකයක් වත්කර අට එකට සිඳවාගෙන එම කසායට කෙළිඳඇට, වගපුල්

රත්හඳුන්, බිම්නිඹ, ලූණුවිල, කර්ෂ භාගය බැගින් ගෙන ගිතෙල් පලම් හයක් සමග සෘතය පිසිවූ ලෙසින් සාදාගෙන වැළඳීමෙන් සියලු කුෂ්ඨ විසර්ප අර්ශස්, ග්‍රහණී, ගුල්ම, කණ්ඩුති, සෝථපාණ්ඩු ගලගණ්ඩාදි රෝග ගුණවේ.

මණ්ඩල කුෂ්ඨයට:- සැඳුරු, සමිඳුව, සමග අඹිරු උරු ලෙයින් තෙමා ගානු.

කොට්ටන්, කොතඹුරු අඹරු පෙරකී සේම ගානු මණ්ඩල කුෂ්ඨ ගුණවේ.

දේවදාර, කුණුකරඳමුල්, ජටාමාංශ. මුංවැත්ත. සුරු, මිපැණී කාකානාසා මේවා ආලේපයද යහපති.

## නවත් තෙල්

කරඳ, අබ, කිසිරි මේවා ඇට වැටකොළඇට වැල්අඟුණ ඇට මේවායේ එක් එක් තෙල් වෙන වෙනම ගෑමට යහපති. සියලු කුෂ්ඨ නසයි.

---

## සිධම කුෂ්ඨා ලේපයක්

කොට්ටම්, තමාලපත්‍ර, මනෝශිල, කසිස්, ගම්මිරිස් මේවා සමව ගෙන අඹරා අබතෙල්හි මිශ්‍රකර තඹ භාජනයක සතියක් භාවනා කර තබා එම තෙල සිධ්මකුෂ්ඨයෙහි ගා වියලෙනතුරු උදේ අව්වේ සිටිනු සතියක් මෙසේකර නිමවූවායින් පසු ස්නානය කරනු සෑම කුෂ්ඨ කිලාස ගුණවේ.

## හිතාහාරපාන

අමුහාලේ බත්. ඇල්හාලේ බත්, තිරිඟු, මුංඇට, කාරවිල, මුවමස් පක්ෂිමාංශ, නිවාගත් උණුවතුර කුෂ්ඨ රෝගීන්ට හිතය.

## කුෂ්ඨ සේදීම

කොහෙඹකොල, පිත්තකොල, තිදිකුම්බාගස් සහමුලින් තම්බා වතුර නානු සෝදනු. මේ එක එක වගේ හෝ එකට ගෙන තම්බා ගත් දිය නානු. සෝදනු කුෂ්ඨ ගුණවේ.

## ආලේප

පුවඟු, වටරුත, කෙළිඳඇට, සැවැන්දරා, රත්හඳුන්, කටුකරෝසන, අතිවිඩයන් ගැමෙන් පිත් කුෂ්ඨ නසයි.

සුවඳකොට්ටන්, ඇත්තෝර ඇට. කරඳ ඇට සමවගෙන අඹරා ගානු. සෑම කුෂ්ඨ නසයි.

කෙළිඳඇට, ලොප්සුඹුලු, දෑසමත් කොල, හා මල්, කරඳඇට සමවගෙන අඹරා ගානු.

කපුමල්, ඇහැලකොල, කළුකැම්මෙරිය, මහරිපොතු සමව ගෙන අඹරා ගානු ගුණවේ.

අරළු, රසඳුන්, එත්සල්. කොට්ටන්, සතපුෂ්ප, රත්නිටුල්, ක්‍රිමිශත්‍රු මේවා සමසේ ගෙන අඹරා ගානු.

ලාකඩ, සාරණ, එත්සල්, රසඳුන්, දිපෙරළිදියෙන් වෙන වෙනම අඹරා ගානු. වා සෙම් දෙකින් අං කුෂ්ඨ ගුණවේ.

---

## මණ්ඩල කුෂ්ඨයට

තොටදිඹුලා, යහුණ, සුදු-කළු ජියම් දෙක දේවදාර, සවිඳව, එලබටු, රත්නිටුල් සමවගෙන ගොමුයෙන් අඹරා ගානු. (ගොයිමස් රස සමග)

## ස්නානයට ඖෂධ

අරළු, බුළු, නෙල්ලි, කලාඳුරුඅල, කෙළිඳඇට, ඇසළ, කරඳ කුකුරුමාන්, රුක්අත්තන, දාරුහරිද්‍ර මේවා තම්බාගත් ජලය ස්නානය කරනු. මෙයම නස්‍යකර දීමටද යහපති.

## චූර්ණයක්

අරළු, බුළු, නෙල්ලි, අතිවිඩයන්, වදකහ, කෙළිඳඇට, කිම් කොහොඹ, කටුකරෝසණ, පටෝල, වගපුල්, කෑල. කහ, මහගොන් කැකිරිමුල්, පද්මකාෂට, මූරුවා, දූරුහරිද්‍ර මේවා කලං 24 (පලම්2) බැගින්ගෙන එමෙන් දෙබරක් ත්‍රසනවාළුද එමෙන් දෙබරක් ලුණු විලද ගෙන චූර්ණය සාදා වලදවනු. කුෂ්ඨ හිරිවැටුම් නසයි.

## පටෝලාදී චූර්ණය

පටෝලමුල්, තිපල්, ත්‍රසනවාළු, මහගොන්කැකිරි මුල් මේවා පලම බැගින් ගෙන කටුකරෝසන ත්‍රායමාණා පලම් භාගය බැගින් ද ගෙන ඉඟුරු කෂිකය ප්‍රමාණයට යොදා චූර්ණය සාදා පලමක් බැගින් උණුදියෙන් බොනු. බෙහෙත් වලදා පථ්‍යවූවිට පක්ෂිමාංශ සමග පරණ ඇල්හාලේ බත් අනුභවකරනු. සියලු කුෂ්ඨ ගුණවේ ග්‍රහණී ගුණවේ.

---

## ගුල්මරෝගය

බඩේ වායු කෝපවීම, හිරිවැටීම, ඉහලට සවාස ඇතිවීම, අහර අරුචිය, මලබැඳීම, අපහසුවෙන් මූත්‍ර පහකිරීම ආදි ලකුණු හට ගන්නේ ගුල්ම රෝගයටයි.

බඩ ඇතුලේ හෝ මූත්‍ර වස්තියේ හෝ පෙකනියේ හෝ හෘදයේ හෝ ඇලදෙක්හි හෝ මේ රෝගය හටගන්නේය.

එද වාත ගුල්ම, පිත්ත ගුල්ම, ශ්ලේෂ්ම ගුල්ම, රක්ත ගුල්ම යයි ප්‍රභෙද දක්වේ.

## වාත ගුල්මයට

ශරීරයේ ඒ ඒ තුල යෙමින් විදිනාක්මෙන් වේදනා දනෙන් නේද මල බැඳීමද ඇස ඉස පිටිකර රුජා ඇතිවේද වාත ගුල්ම ලකුණුය.

## පිත්ත ගුල්ම

කට තික්ත රසව කෙල ඉනීම් ඇතිව දාහ පිපාස වෙව්ලුම් ඇතිව දහදිය අධිකවන්නේ පිත්ත ගුල්මයේ ලකුණුය.

## ශ්ලේෂ්ම ගුල්ම

කටට කෙලඉනීම හා අරුචියද පණුදිය තැගීමද ආහාර නො දිරවා ඉහළට ඒමද වමනවීමද ඇතිවන්නේ ශ්ලේෂ්ම ගුල්මයයි.

## වාපිත් ගුල්මයට

වා පිත් දෙකින් ආ ගුල්මයට වාතයට කී හා පිත්තයට කී ලකුණු මිශ්‍රව ඇතිව බඩතුළ ගෙඩියක් සේ බොහෝ රුජා කෙරේ. නැතහොත් ගුලියක් පෙරළෙන්නාසේ දැනේ.

## කළු වා ගුල්මයට

කළු වා දෙකින් ආ ගුල්මයට කළුයෙන් හා වයින් එන ගුල්ම යට කී ලකුණු මිශ්‍රව ඇතිව බඩ ඇතුළත ගෙඩියක් හෝ ගුලියක් පෙරලෙන්නාසේ අධික රුජාවේ.

## රක්ත ගුල්මයට

මෙය ස්ත්‍රීන්ට හටගනී. පුරුෂයන්ට නොමැත. යටිබඩ පළමුවෙන් ගැටයක්සේ කුඩාවට සෑදී ක්‍රමයෙන් වැඩීයයි. බඩදරු ලියක්සේ පෙනේ. දෙතනයට කිරිද එරෙන්නේය.

බඩ බොහෝ සෙසින් ඉදිම ඉදිබු පිටක් මෙන් උස්ව එන ගුල්ම රෝගය අසාධ්‍යයි.

## ගුල්මරෝගයට කසාය

රත්නිටුල්, සාරණමුල්, සිඩිගුරු, සුදුලූනු, අරළු, කොල්ලූ, කුඹුරුඇටමද මේවා සමසේ කලං 12 කිරගෙන වතුර මිනා අටක් දමා මනාවට කකාරා හතර වේලට බොන්ට දෙනු. ඊට පෙරුං කායම් සවිඳුව ලුණු එක බරට ගෙන අඹරා වේලට කළඳ බැගින් කසායට දියකරනු. හැම ගුල්ම රෝග ගුණවේ.

## පිත් ගුල්මයට

**කසාය'**- තිපල්, කොහොඹපොතු, කටුකරෝහිණී, ත්‍රසනවාළු දුම්මැල්ල, මුරුංගාමුල් පොතු, කුරුඳුපොතු, කොච්චං, ඉරමුසුමුල් මෙයින් සමසේ කලං 12 කිරාගත දිය මනා අටක් යොදා මනාවට කකාරු සතරවේලට දෙනු. වේලකට ගිතෙල් කලං 3 බැගින් කසායට යොදා උදේ සවස දෙනු. ගුණවේ.

## ගුල්මයට තවත් කසායක්

තිප්පිලි. තිප්පිලිමුල්, සිවියමුල්, රත්නිටුල්, සිඩිගුරු, කෑම්ශත්‍රු මකුල්වැන්නකොල, සුගු මේවා සමසේ කලං 12 ගෙන වතුර මනා අට මනාවට සිඳවා සතර වේලට දෙනු. පණු ගුල්මද සැම ගුල්මද ගුණවේ. පණුගුල්ම නම් පණුවෝ වැටෙත්.

## ශ්ලෙෂ්මා ගුල්මයට

**කසාය:**- අරළු, බුළු, නෙල්ලි, දැත්ත, මිරිස්, සිඩිගුරු, ගජ තිප්පිලි, තිප්පිලි, කෑම්ශත්‍රු, සිවිය, දේවදාර, රටනෝරමුල්, එන් සල්, කුරුඳුපොතු, කොල්ලන්කොල මේවා සමසේ කලං 12 කිරා ගෙන වතුර මනා අටක් වක්කර මනාවට සිඳවා සතර වේලට බොන්ට දෙනු. තිකුළු චූර්ණය හා මීපැණි ප්‍රතිවාපදමා දෙනු,

## රක්ත ගුල්මයට

තලදඬු කලං 12 ක් ගෙන කොටා වතුර මනා අටක් යොදා මනාවට කකාරාගෙන සතරවේලට දෙනු. සිරිතේක්කු, ගිතෙල් තිකුළු, සීනි මේවා චූර්ණය කලං 1 ක් බැගින් වේලට කසායට දිය කරනු. රක්තගුල්ම ගුණවේ. නෂ්ට පුෂ්පද ගුණවේ.

යහවපු, වගපුල්, මගුල්කරඳපොතු, සිරිතේක්කු, දේවදාර කොල්ලු, තල මේවායින් සමසේ කලං 12 කිරාගත වතුර මනාඅට මනාවට කකාරා හතර වේලට බොන්ට දෙනු.

බොහෝ කල්ගිය රක්ත ගුල්මයට බෙහෙත්කළවිට ලේ යාතම:- වංඇපල මුල් කලං 12 වතුර මනා අටක්යොදා මනාවට කකාරාගෙන හතර වේලට දෙනු. සීනි කලං 3 බැගින් කසායට ප්‍රතිවාපදමනු. ලේ නවතී.

# විද්‍රාදියට

ශරීරය ඇතුළේද පිටතද මේ ගෙඩි හටගන්නේය. කිහිලි මුලද, ගුදය, බස්තිය, කලවාමුල, පපුව, දැල, පෙකනිය යන තැන්හිද අධික වේදනා ඇතිව කළුවන්ට ප්‍රමාදවී පැසවන්නේ වා කිපී ආ ගෙඩි බව දතයුතුය.

එම තන්හිම උපදනා පිත කිපී ආ ගෙඩි වහා පැසවන්නේය අත්තික්කා ගෙඩි පැහැයට ඇතිවේ. අධික දැහය හටගනී.

එසේම ඇතුල මහත්ව හටගත සිහිල්ව සවල්ප වේදනා ඇතිව ප්‍රමාදව පැසවන්නේ ශ්ලේෂ්මා කිපී ආ ගෙඩිය.

අධිකවේදනා ඇතිව පැසවීම ප්‍රමාදවී රතු පැහැය හටගන්නේ රක්තය කිපී ආ ගෙඩිය.

තුන්දොස් කිපී ආ ගෙඩි සම නොපැසී බොහෝ කල් දිය පැසක් සේ මහත්වසිටී.

ඇඟ ඇතුලේ උපදනා ගෙඩිවලට අන්තර් විද්‍රාදියයිද පිටත උපදනා ගෙඩිවලට බහිර් විද්‍රාදියයිද කියති.

තැලීම් පිලිස්සුම් ආදියෙන් වන ගෙඩිවලට ආගන්තුක විද්‍රාදියයිද කියති.

**ශ්ලේෂ්ම කිපී ආ ගෙඩිවලට:-** තොටිල, පලොල්, ඇද්දෙමට හින්ම්දි, බෙලි මේවා මුල් පිටලෙලි ගාදමා කලං 12 ක් කිරුගෙන තලා දිය මනා හතරක් හා එළකිරි මනාවක් යොදා මනාවට සකාරු හතර වේලට දෙනු.

ගුගුල් චූර්ණ කළඳක් බැගින් වේලකට කසායට ප්‍රතිවාප දමනු.

**රක්තයකිපී ආ ගෙඩිවලට:-** සාරණ, රත්තිටුල්, එඩරු මේවා මුල්ද මිරිකුළු මුල් පොතුද හෙළ ලසුනුද කලං 12 කිරුගත වතුර මනා අටක් යොදා මනාවට සිඳවා සතර වේලට උදය කීපයක් දෙනු වේලකට එඩරුතෙල් කලං 3 බැගින් ප්‍රතිවාපදමනු.

## සෑම ගෙඩිවලට (විද්‍රාධි)

මිරිකුළුපොතු දෙලොස් කළඳක් කිරුගත වතුර මතා අට මතා වට සිඳවා සතරවේලට දෙනු. ගුගුල්, තිප්පිලි, චූර්ණය කලං 1 ක බැගින් වේලකට කසායට ප්‍රතිවාප දමනු. බඩතුල ගෙඩිද ගුණවේ.

## ඊට ගෑමට

කුරුඳුපොතු, වරාමුල් පොතු, අරළු, මිරිකුළුමුල්, මගුල්කරඳ පොතු, එත්සල්, සිඹිගුරු, සවිඳව මේවා හැම සමබරට ගෙන ගොමු යෙන් අඹරා ගෙඩිපිට ගානු. සියලු විද්‍රාධි ගෙඩි වියකේ.

## ඊට බේත්

**වා කිපී ආ ගෙඩිවලට:-** මිරිකුළු පොතු, කූරමුල්, මගුල් කරඳපොතු, ඉඟුරු, මිරිස්, තිප්පිලි, සවිඳව මේවා සමබරට කිරු ගෙන වියලා චූර්ණකර වේලකට කලං 2 බැගින් මීයෙන් අනා කිප උදයක් දෙනු.

සුඟු, අරළු, බුළු, නෙල්ලි, නෙළුම්අල, සිවියමුල්, සවිඳව, කෘමි ශත්‍රැ මේවා සමබරට ගෙන වියලා චූර්ණකර වේලකට කලං 2 ක බැගින් කිප උදයක් මීයෙන් අනා දෙනු.

**පිත කිපී ආ ගෙඩිවලට:-** සාතාවාරියමුල්, දම්ණීමුල්, කසිල මුල්, කුඹුක්මුල්, මගුල්කරඳමුල්, නිදිකුම්බමුල්, වෙලිප්පරිත්ති, ලුණුවරණමුල්, හීන් මිදිමුල්, මිරිස්කොල, කටුකරඬුමුල්, ඇද්දෙමට මුල්, බෙලිමුල්, එඬරුමුල් මේ හැම සම බරට ගෙන වියලා චූර්ණ කර වේලකට කලං 2 ක් උණුදියෙන් කිප උදයක් දෙනු.

## ආගන්තුක ගෙඩිවලට

මගුල්කරඳපොතු, මිරිකුළුපොතු, මීගසේමුල්, ලුණුවරණපොතු රත්නිටුල්, සාරණමුල්, වඳකහ, වියලිකහ, අමුක්කරා මේ දේ සම බරට ගෙන ගොමුයෙන් අඹරා ගානු. ගෙඩි වියකේ. ගිනිවිසෙක් ආ විද්‍රාධිද ගුණවේ.

---

# පුරාණ රහස්
# තෙල් බෙහෙත් පොත

**මන්ත්‍ර ඖෂධ යොග සහිත බලගතු තෙල් වට්ටෝරු**
**ඇතුලත් සම්පූර්ණ පැරණි ග්‍රන්ථය**

ඖෂධ බලයත්, මන්ත්‍රමය බලයත් යොග කොට සාදා ගන්නා විධිමත් ඖෂධීය තෛල වර්ගයන්, ඒවා සිඳ ගන්නා ශාස්ත්‍රීය ක්‍රම සහිත වට්ටෝරු ඇතුලත් **පුරාණ රහස් තෙල් බෙහෙත් පොතකි.** පාඩම් කිරීමට, ධාරණ ශක්තිය වැඩීමට, රාජ වශීයට,




විෂ නොවැදී ආරක්ෂාවීමට, භූත දෙස් දුරුවීමට, ශ්‍රියා වර්ධනයට දූපතායට, පිස්සු ඔල්මාදයට, සන්නි ආදියටත්, සියලු සර්වාංග රෝග සන්වත් පැරණියන් භාවිතා කළ සරස්වතී, ශ්‍රියාවර්ධන ගෙතරුජ බ්‍රහ්ම සරස්වතී, චන්ද්‍ර සරස්වතී, නවපත්ල, යමදේවරුජ ධාරණ, යක්ෂ දූවිලි, මහාඋම්මත්තක, සර්වවිෂාදී, අග්නි සරස්වතී සන්නි හිමගිරිරුජ, කාණ්ඩමාල, අසුර කන්දන, විදුරුමාත, ශ්‍රියාදේව, මහා ජීවනන්ද ග්‍රහණී ප්‍රමේහ වාත මූර්ත, මහා යක්ෂ භූත, ගබී ශාන්ති, සිංහ රාජ, රාජ ගුරු, චින්තාමාණික්‍ය, දේවතා, යක්ෂ භූත, දිව්‍යාංගනා සන්නි මාන්දම්, ඊශ්වරපාත, දෙවමූර්ති ආදියත් රන් කරඬු තුළ අවුරුදු දහස්ගණන් ආරක්ෂාවුන ඉරුදූපත, තෙසියෝරු, රාජතරංගනී ආදියත් මීට ඇතුලත්ය. හොඳ කඩදාසියේ අලුත් මුද්‍රණය.

**පිටපතක මිල රු. 4 – 00 යි.  තැපැලම් ශත 35 යි.**

---

**මොඩන් පොත් සමාගම – නුගේගොඩ**

# දේශීය ඇස් වෙදකම

ඉතාමත් රහසිගත ව තබා ගෙන පුදුම දස්කම් කළ **දේශීය ඇස් වෙදකම** පිළිබඳ ඖෂධ සංයෝග ඇතුළත් පොතක් දැන් නිකුත් ව තිබේ. අත් පා වල බෙහෙත් බැඳ ඇසේ රෝගය සුවකළ ක්‍රමද සුළු බෙහෙත් වලින් ලොකු රෝග සුවවීම ද බේත විකා ඇසට පිඹීමෙන් රෝග සුව වීමද අප රට පුරාණයේ සිට කීප දෙනෙකුන් අතරේ පමණක් තිබූඒවාය. ඒ වටිනා වට්ටෝරු මීට ඇතුළත් කර තිබේ.

ඇසේ හට ගන්නා ඉතා සුළු ආබාධයේ පටන් හැම ඇස් රෝගයකට ම ඉතා පහසු චිකිත්සා ක්‍රම මෙහි විස්තරව ඇත්තේය. බාහිර වශයෙන් ඇසට සිදුවන සියළු අනතුරු වලටද බෙහෙත් වට්ටෝරු මෙහි ඇත. සියලුම ලොකු කුඩා අයට තම තමන්ගේ රෝගයන්ට පිළියම් කර ගත හැකි අයුරින් රෝග විස්තර හා රෝග නිදානද ඖෂධ යෝග ක්‍රම හා පාවිච්චි කළයුතු ආකාරයද ඊට පත්තියම් ද පථ්‍යාපථ්‍ය ආහාර යනාදී උපදේශයන් ගෙන් පොත නො අඩුව පිරී තිබේ. එනිසාම වෛද්‍යවරයෙකු ළඟ සිටින්නා සේ මෙය කියවන කෙනෙකුට පහසුවෙන් උගත හැකි අක්ෂිචිකිත්සාව දිනපතාම පාගේ එළඹෙන නොයෙක් ඇස් රෝගයන් ව්‍යපසමනය කර ගැනීමට පිහිටාධාර වන්නේය.

කුඩා ළමයින් ගේ ඇස්වලකට ගන්නා කොරළුයට පයේ බෙහෙත් බැඳීමෙන් රෝග සුව කරණ ක්‍රමද හිසපිට බෙහෙත් ගා ඇස් රෝග සුව කිරීමද, වැලමිටේ දණ හිසේ බෙහෙත් බැඳ ඇසරද හිසරද සුවකිරීම ද විශ්මය ජනක ඖෂධ සංයෝගයි. ඇස්රත කබ කඳුළු ආදියට නියපිට බේත් ගා සුව කරන ක්‍රම ඇත්තේය. තිමිර, කාච පටල භ්‍රමර, රුකාණ මල්පොල, සුද, රත, පිත්ත විදග්ධ, හෘස්වදෘෂ්ටික, අඹ, සහ පිළිකා, මස්දළු, උල්වාරන් ආදී සියලු සාධ්‍යදුස්සාධ්‍ය හැම රෝගයකටම ප්‍රත්‍යක්ෂ අත්දුටු චිකිත්සා ක්‍රම මෙහි ඇත්තේය.

**මිල රු. 4-00 යි.** තැපැලට ශත 35 යි.

---

**මොඩන් පොත් සමාගම - නුගේගොඩ**

# දේවප්‍රියගේ ඖෂධ නාම සංග්‍රව



ඖෂධ වර්ග හැඳින ගැනීමට මෙය මහෝපකාරී වෙයි. අංජනම් එළි රහස් තෙල් බෙහෙත් ආදියට උවමනා ඉර රජ වන රජ ගරුඬරජ ඇත් සොඬ ඇත්අඩි කළු කොහිල විෂ කුම්භ, එලවරු, කඳුලැස්ස, රුක්අගුන නත්තසූරිය, මීනම්-බර පොත්නම්බර, සතුරු සම් මැට්ටිය, බිම්මුල්, ගොජිව්හා ආදී මහාභෙදයන්ට භාජනව පවත්නා ඖෂධ වර්ග ගැන ද විස්තර වෙයි. වෙද මහතුන්ට පමණක් නොව කොයි කාටත් ප්‍රයෝජනවත්ය. දෙවප්‍රිය කන්නන්ගර මහතා විසින් සම්පාදිත ඔප කඩදාසියේ මුද්‍රිත පිටු දෙසිය ගණනකින් යුත් පොතකි.

## වෙනත් වෙද පොත්

| | |
|---|---|
| පැරණි පිනස් වෙද පොත | 1 - 50 |
| භග්න චිකිත්සා - කැඩුම් බිඳුම් වෙදකම | 1 - 50 |
| කාමෞෂධ සංග්‍රහ | 2 - 00 |

# භෙසජ්ජ මඤ්ජූසා

දඹදෙනි කාලයේ ලියවී ඇති අංගසම්පූර්ණ ...ම් පාලි වෛද්‍ය ග්‍රන්ථය සිංහල භාවාර්ථ සහිතව පළකර ගෙන යනු ලැබේ.

---

# සිංහලේ අත් වෙද පොත




සෙංකඩගල නුවර රජ සමයේ රාජකීය බෙහෙත් ගෙයි හස්තසාර වස්තු වශයෙන් සැලකෙන වට්ටෝරු ඇතුළත් **වෛද්‍ය හස්ත සාරය** හෙවත් **සිංහලේ අත්වෙද පොත** ඉංග්‍රීසි වෛද්‍යවරුනටද සුවකළ නොහැකිව තිබෙන රෝග සම්බන්ධයෙන් පැරණි සිංහල වෙද කමෙහි හපන්කම් එවලේම පෙන්විය හැකි ශ්‍රේෂ්ඨ රාජකීය වෛද්‍ය ග්‍රන්ථයකි. කටුවක් ඇනීම වැනි සුළු ආබාධයේ සිට ඇලිඟා යක්ෂ අජීර්ණ, සන්නි, ආදිය දක්වා ඇති කුඩා මහත් නොයෙකුත් රෝගයන්ට එකෙන් දෙකෙන් වෙඩිමෙන් වදින හස්තසාර ගුලි. කල්ක, චූර්ණ, දුම්, නැවුම්, පත්තු සෑත ලේපාදී හැම දෙයින්ම පොත සම්පූර්ණය.

කැසි, මූස, හෘදය රෝග, කාස, උන්මාද, මී මැස්මොර, හික්කා, ස්වරභෙද, ශ්ලෙෂ්මා පාණ්ඩු, විද්‍රධි, ගඩු, වණ, පිළිකා කුෂ්ට, පරංගි, උපදංශ, අණ්ඩවෘද්ධි, ගුල්ම, අරිශස්, භගන්දර, මූත්‍ර රොග, පාණ්ඩුකාමිලා, බරවා ආදී තව නොයෙකුත් රෝගයන්ට ඇති ඖෂධ ඉතා ප්‍රත්‍යක්ෂය. යටි පතුලේ බෙහෙත ගෑමෙන් විරේක කරන පුදුම චිකිත්සා ක්‍රම මෙහි ඇත.

සමහර රෝගයන්ට සම්බන්ධ වෙනත් භූත දෙෂ ඇත. ඒවා ඉවත් නොකොට කිසිම යුරෝපීය වෛද්‍ය විශෙෂඥයෙකුට වත් ලෙඩා සුවකළ නොහැක. ඒවාට අත්දුටු නිසි ප්‍රතිකාර මෙහි ඇතුළති. නාමාවශෙෂව පවතින පුදුම උපදවන වෛද්‍ය ක්‍රම මීට ඇතුළත්ය. වෛද්‍යවරුනට පමණක් නොව ගෘහ වෛද්‍යවරයෙකු වශයෙන් සෑම ගෙදරකම තබා ගත යුතු හැම දෙනාටම ප්‍රයෝජනවත් හොඳ කඩදාසියේ මුද්‍රිත පිටු හාරසියය ගණනකින් යුත් විශාල පොතකි.

**පිටපතක මිල රු. 6 - 50 යි.** තැපෑලට ශත 35 යි.

**මොඩන් පොත් සමාගම - නුගේගොඩ.**

# විෂ වෛද්‍ය ප්‍රකරණය

පිස්සු බලු විෂ, මී විෂ, වස විෂ හා සර්ප විෂටත් ප්‍රත්‍යක්ෂ ඖෂධ මන්ත්‍ර - කෙම් විධි ඇතුළත් අංග සම්පූර්ණ විෂ වෛද්‍ය ප්‍රකරණය දැන් මුද්‍රණයව තිබේ.

සැපූ බල්ලා පිස්සු බල්ලෙක් ද නැද්දැයි දැන ගන්නා විධි, පිස්සු වටවා සුව කිරීමේ විධි හා පිස්සු නො වටවා සුව කිරීමේ ක්‍රම, ඊට ඖෂධ - කෙම් - මන්ත්‍ර විධි ඇතුළත්ය.




නාග, පොලොන්, කරවැල්, මාපිල් තෙලිස්; ලේ මැඩිලි, වල් ගැරඬි, කුණකටු, ජලජසර්ප ආදී සියලුම සර්ප විසට පමණක් නොව දිවිමකුළු, ගෝනුසු, පත්තෑ, සිකතැල්, මී මැසි, දෙබර, බඹර, කණමැදිරි විෂට හා රිලා වඳුරු, බළල්, ඌරු ආදී සතුන් කෑ විසට ද දහස්වර අත්දුටු වටිනා බෙහෙත්, කෂාය, නස්න, ආලේප, ගුලි, අඳුන් විෂ හරණ ගල්, පත්තු; තැවුම්, කෙම් මන්ත්‍රාදී සකලාංගයකින්ම සම්පූර්ණයි. රෝගියා නොදැකම ඔහු සුවපත් කළ හැකි නො හැකි බව හා සුව කළ නො හැකි නම් රෝගියා ජීවත්වන දින ගණන් නොබා කිව හැකි සත්‍යමය ගුප්ත ශාස්ත්‍ර ක්‍රමයද මෙම පොතට අඩංගුය සර්පයකු දෂ්ට කළ බැව් කියා එන දූතයාට මැතිරීමෙන් ගැසීමෙන් රෝගියා සුවපත් කරන පුදුම සහිත ක්‍රමද ඇතුළත් මෙම පොතෙහි වටිනාකම මෙතෙකැයි නිමකළ නොහැක. අද්භූත දූත ලක්ෂණ සහිත මෙම ග්‍රන්ථ රත්නයෙහි සර්ප විෂයෙන් මළවුන් නැගිටුවා ප්‍රාණය දී සුවපත් කිරීමේ ප්‍රත්‍යක්ෂ ක්‍රමද ඇතුළත් පිටු එකසිය අනූ ගණනකින් හා විෂ වෛද්‍ය චින්තාමණී දේවප්‍රිය කන්නන්ගර සූරීන්ගේ පිටු තිස් ගණනකින් යුත් උප ග්‍රන්ථයකින් ද සමන්විත මෙම වටිනා විශාල ග්‍රන්ථය හැම ගෙදරකම තබා ගත යුතු ප්‍රයෝජනවත් පොතකි.

මොඩන් පොත් සමාගම - නුගේගොඩ